Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!




# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

Кесаҙна 12 АПРЕЛЬ 1990 йыл. № 44 (7550).

Хаҡы 3 тин.

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы










## Өйрәнеү—үҙе һөнәр

Белорет медучилищеһына 1935 йылда нигеҙ һалынған. Буш урында барлыҡҡа килмәгән ул: РОНО-ның медицина курсы базаһында төҙөлгән һәм элекке земский больницаһы бинаһында эш башлаған.

Хәҙерге көндә уҡыу йортонда фельдшерҙар һәм медсестралар бүлектәре бар. Ғәмәлдә, бында Белорет ҡалаһынан һәм районынан, Бөрйән, Әбйәлил, Учалы райондарынан килгән уҡыусылар белем ала. Йыл һайын 170—200-гә яҡын кеше Башҡортостан ҡалалары һәм райондарында дауалау учреждениеларында эш башлай. Күп уҡыусылар медицина институтын тамамлап, туған училищеһына эшкә ҡайта.

Уҡытыусыларҙың күпселеге училищела 11—25-әр йыл эшләй. Уҡыу йортонда ҡалалағы күренекле медик-белгестәр тупланған. Улар йәш быуынды тәрбиәләүҙә алдынғы алымдарҙы ҡуллана.

Училищела өлгәш юғары, ҡайһы группаларҙа 70—80 процент тәшкил итә.

600 кешегә иҫәпләнгән яңы бина төҙөлөшө планлаштырылған. Киләсәктә Башҡортостан райондары һәм ҡалаларының баш врачтары менән килешеү буйынса уҡырға ҡабул итеүҙе индереү өсөн база киңәйтеләсәк, күберәк белгестәр әҙерләргә мөмкин буласаҡ.

Л. ФЕДЧУН,
училище директорының уҡыу-уҡытыу буйынса урынбаҫары.

А. НУРМӨХӘМӘТОВ фотолары.



## Россияның бойондороҡһоҙ профсоюздарының федерация советы президиумы

Өфө ҡалаһында үтә кризислы хәл килеп тыуҙы. 1990 йылдың 30 мартында Өфө ҡалаһының көньяҡ өлөшөн һыу менән тәьмин итеү системаһында фенол булыуы асыҡланды. Ул ПДК-нан 26 тапҡырға күберәк. Фенол, билдәле булыуынса, һыуға «Химпром» производство берекмәһенән эләккән.

Таҙа һыу килтереү буйынса саралар күрелһә лә, һыу менән тәьмин итеү селтәрендәге һыу 600 мең кеше эсеү өсөн бөгөн эсергә яраҡһыҙ.

Миллионлы ҡалаға ошондай кризислы экологик хәлдә ҡалғанда ССР Союзы һәм РСФСР хөкүмәттәренең вәкилдәре урынға килмәне. Һыу сифатына контроллек итеүсе органдар ҙа тейешле юғарылыҡта булмай сыҡты.

8 апрелдә Өфө ҡалаһы хеҙмәтсәндәренең күп меңле митингыһы булып үтте. Ул ил хөкүмәтенән, стихиялы бәлә-ҡазалағы кеүек, ғәҙәттән тыш саралар күреүҙе талап итеүсе резолюция ҡабул итте.

Байтаҡ союз министерстволарының предприятиелары һыу бассейнын бысрата. Улар төп производство фондтарын, таҙартыу ҡоролмаларын реконструкциялау, яңыртыу буйынса саралар күрмәй. Митинг резолюцияһында «Химпром» производство берекмәһен ябыу тураһында талап ҡуйыла.

Башҡортостан профсоюздар советы митинг резолюцияһын яҡлай һәм уны тормошҡа ашырыу буйынса саралар күрә. Өфө ҡалаһында экологик хәлде яҡшыртыу буйынса оператив саралар күреү өсөн тейешле хөкүмәт органдары адресына талаптар ҡуйырға саҡырып мөрәжәғәт итә.

Профсоюздарҙың Башҡортостан Өлкә Советы президиумы.

## Яңы шарттарҙа



Белорет районының «Заря» колхозы — республикабыҙҙағы иң ҙур колхоздарҙың береһе. Хужалыҡ байтаҡ йылдар дәүләткә бурысһыҙ эшләй. Хәҙерге үҙ-үҙеңде финанслау, үҙ сығымыңды үҙ килемең менән ҡаплау шарттарында — был иң мөһиме.

— 1989 йылда «Заря» колхозы тарафынан 489 мең һум саф табыш алынды, ә рентабеллелек 15.2 процент тәшкил итте, — ти колхоз председателе Ғ. Мөхтәров.

Хужалыҡтың ауылдары ла социаль һәм культура-көнкүреш шарттары яғынан йылдан-йыл үсә, матурлана бара. Мәҫәлән, бында яңыраҡ 300 мең һумлыҡ АТС сафҡа инде. Дәүләт бюджетына Сосновкала урта мәктәп, Шығайҙа интернат һалынды. Ә ҡалған бөтә объекттар ҙа колхоздың үҙ көсө менән төҙөлгән.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: хужалыҡ етәксеһе Ғата Мөхтәров ауыл йәштәре менән; Сосновка потребителдәр йәмғиәтенең кондитер һәм кулинария цехы эшсәндәре Галина Губачева менән Мәғлимә Хәлфетдинова; яңы төҙөлгән культура йорто.

А. БИЛАЛОВ фотолары.





# Россияның бөтә граждандарына, Россия Федерацияһының йәмәғәт ойошмаларына һәм хеҙмәт коллективтарына

# МӨРӘЖӘҒӘТ

Ҡәҙерле ватандаштар!

Бөйөк Ватан һуғышында Еңеүҙең 45 йыллығы алдынан Россия Тыныслыҡ фонды булдырылды. Уның төп маҡсаты — бөтә донъя халыҡтары араһында аңлашыуға өлгәшеү, гуманизм, шәфҡәтлелек, патриотизм тойғоһо тәрбиәләү, милләт-ара сыуалыштарға юл ҡуймау һәм Тыуған илебеҙҙә, уртаҡ йортобоҙҙа ныҡлы тыныслыҡ урынлаштырыу өсөн арымай-талмай эшләүсе йәмәғәт ойошмаларына ярҙам итеү.

Яңыса политик фекерләү ядро конфликты ҡурҡынысын кәметте, халыҡ-ара хеҙмәттәшлекте киңәйтеүгә ярҙам итте. Россия Тыныслыҡ фонды ла был процестың үҫешенә үҙ өлөшөн индерергә әҙер.

Ысынбарлыҡтан сығып эш итәйек: кешелекте емерткес һуғыштарҙан ҡурсалау юлында әлегә тәүге аҙымдар ғына яһалды, донъяла тулыһынса тыныслыҡ урынлашмаған, яңы быуындар һуғыш уты ялҡынында һәләк булмаһын, донъяны һаҡлап алып ҡалыу өсөн кешеләрҙең изге ихтыярының берлектәге тырышлығы талап ителә.

Әле Россия Федерацияһында Тыныслыҡ фонды бүлексәләре, Союздың башҡа республикаларындағы кеүек үк, Хәтер китабын төҙөй. Унда Бөйөк Ватан һуғышында Тыуған ил өсөн көрәштә һәләк булғандарҙың исеме мәңгеләштереләсәк. Һуғыш ветерандарына, яугир-интернационалистарға, һалдат әсәләренә һәм тол ҡалған ҡатындарға Совет Тыныслыҡ фондының ярҙамы торған һайын арта. Тик үткән йылда ғына ошо маҡсаттарҙа тиҫтәләгән миллион һум аҡса бүленде.

45 йыл элек фашизмды еңеү тарихҡа инде. Халыҡ хәтере мәңге тере. Совет кешеләренең ҡаһарманлығы, ауыр һынауҙарҙа бөтә совет халыҡтарының берҙәмлеге хаҡындағы иҫтәлек быуындарҙың күңеленә уйылып ҡалған.

Еңеүҙең 45 йыллығын байрам итеү алдынан Россия Тыныслыҡ фонды бөтә ватандаштарҙы, йәмәғәт ойошмаларын һәм хеҙмәт коллективтарын Совет Тыныслыҡ фондының һуғыш ветерандары, әсәләр һәм фронтовиктарҙың тол ҡалған ҡатындарының тормош кимәлен яҡшыртыуға йүнәлтелгән социаль программаларын хупларға һәм Ленинсы коммунистик шәмбеләр көнөндә эшләп алынған аҡсаны Совет Тыныслыҡ фондына күсерергә саҡыра.

Һеҙҙең ирекле взностарығыҙҙы Дәүләт банкының теләһә ниндәй бүлегендә һәм һаҡлыҡ кассаһында Совет Тыныслыҡ фондының район йәки ҡала иҫәбенә ҙур теләк менән ҡабул итәсәктәр.

**Мөрәжәғәт Совет Тыныслыҡ фонды Россия бүлексәһенең ойоштороу конференцияһында ҡабул ителде.**

## Уңған һауыынсы



Бер нисә йыл элек, Фәнүзә Ҡотлоғужинаның эшендә өлгәшкән уңыштары тураһында районыбыҙҙың «Хеҙмәткә дан» исемле газетаһының биттәрендә уҡып, һөҡлөмә: «Күрәһеңме, беҙҙекеләр ҡайһылай эшләй ул», — тигәйнем.

Унан һуң күпме һыуҙар аҡҡанын, күпме ваҡыт үткәнен һәм Фәнүзә тарафынан күпме һыйыр һауылғанын дөрөҫ кеһә әйтә алмайым. Әммә ул һаман да тырышып «Исем» совхозының Бәхтегәрәй Шәфиев исемендәге бүлексәһендә һауыынсы булып эшләүен дауам итә. Һауымда юғары күрһәткестәргә өлгәшкәне өсөн күп мәртәбә Почет грамоталары, ҡиммәтле бүләктәр һәм Ленинград ҡалаһына туристик путевка менән бүләкләнде. 1987 йылда совхоздың йәш һауыынсылары араһында социалистик ярышта ла еңеүсе булды. Һуңғы ике йыл рәттән Ф. Ҡотлоғужина өс меңенселәр сафында тора. Алда уны яңынан-яңы хеҙмәт үрҙәре көтә һәм йәш һауыынсы бында ла үҙен һынатмаҫ.

Ә. СӘЛИХОВ.

Б. ТИМЕРҒӘЛИЕВ рәсеме.

Күгәрсен районы, Сәйеткол ауылы.

## Бөтә Россия ярышында еңеүселәр

Бөтә Россия социалистик ярышында ҡатнашып, Табын совхоз-завод коллективы уҙған йылдың дүртенсе квартал йомғаҡтары буйынса еңеүсе булып сыҡты. Уға икенсе (аҡсалата) премия бирелде.

«Иҫке дан яңынан ярата» тигән ҡағиҙәгә эйәреп, предприятие эшселәре, инженер-техник работниктары яңы йылдың тәүге айҙарында ла дәррәү эшләне. Был емеш-йәшелсә консервалары етештереү буйынса квартал планын ваҡыттан алда, 11 мартҡа үтәп сығырға мөмкинлек бирҙе. Ҡулланыусыларға 1850 мең консерва оҙатылды.

О. САВЧЕНКО,
экономист.
(Ғафури районының «Йондоҙ» газетаһынан).

# «АУЫР ХОЛОҠЛО» БАЛАЛАР ҠАЙҘАН КИЛӘ?

МӘКТӘП тәрбиәһенә бирелмәгән йәки ауыр бирелгән, уның эске ҡағиҙәләрен боҙған, тыңлауһыҙ, тәртипһеҙ уҡыусыларҙы «ауыр холоҡло» балалар, тип йөрөтәбеҙ. Һуңғы ваҡытта беҙҙең йәмғиәттә, ҡала ерендә генә түгел, ауылдарҙа ла «ауыр холоҡлолар» күбәйҙе. Бының өсөн ғаилә лә, мәктәп тә, йәмәғәтселек тә берҙәй ғәйепле. Билдәле, әсәнән бала әҙәпһеҙ ҙә, ҡараҡ та, ялҡау ҙа, эскесе лә булып тыумай. Тимәк, бала өлкәндәр менән аралашыу процесында боҙола. Тәрбиә эшенә бөтә ерҙә лә ҙур яуаплылыҡ менән ҡараһалар, эш бер төптән алып барылһа, күп етешһеҙлектәрҙе бөтөрөргә мөмкин булыр ине.

Улының йәки ҡыҙының әхләҡ нормаларын боҙоуы, эскелек, бурлыҡ юлына баҫыуы, енси яҡтан тотанаҡһыҙға әйләнеүе, холҡоноң аламалығы арҡаһында йүнле ғаилә ҡора, бәхет күрмәй йөрөүҙәренең бөтә ауырлығын, ҡайғы-хәсрәтен, башҡа кешеләр алдындағы оятын ата-әсәгә кисерергә тура килә. Күренекле педагог Макаренко әйткәнсә: «Дөрөҫ тәрбиә — беҙҙең бәхетле ҡартлығыбыҙ, насар тәрбиә — беҙҙең ҡайғыбыҙ, күҙ йәштәребеҙ, бүтән кешеләр, бөтә ил алдындағы ғәйебебеҙ».

Күп йыллыҡ педагогик эш тәжрибәһенән сығып, һуңғы ваҡыттағы күҙәтеүҙәрҙән һығымта яһап әйтерлек үй-фекерҙәр бик күп. «Ғаиләлә бала тәрбиәләүҙә ниндәй хаталар ебәрелә һуң?» — тигән һорауға, шул турала уйланыусыларға, йәш ғаиләләргә кәңәш формаһында ошо мәҡәләне яҙырға булдым.

Балалы өйҙә бур ятмас, тигән халыҡ. Ысынлап та, бала булған ерҙә бер ниндәй сер ҙә юҡ. Сөнки саф күңелле сабый хәйләһеҙ, уның эсендәге — тышында. Бына башланғыс класс уҡыусылары мәктәпкә килә лә өйҙәге бөтә хәлде һөйләй ҙә бирә... Таҡтаға «ҡор» һүҙен яҙам һәм һүрәтен күрһәтәм. Шунда бер ҡыҙ бала: «Атайым кисә урмандан ҡор алып ҡайтты, матур ғына. Беҙ уны бешереп ашаныҡ», — тип һөйләп бирҙе. Беҙ мәктәптә тәбиғәтте һаҡлау тураһында күпме һөйләһәк тә был баланың күңеленә тәьҫир итеп булмаясаҡ инде.

Бер көндө тәнәфес ваҡытында эргәгә бер малай килде.

— Апай, мин өйгә эшемде эшләй алманым. Кисә атайым эсеп ҡайтты, енләнде. Әсәйем менән мине өйҙән ҡыуып сығарҙы. Мин дәрес әҙерләп ултыра инем. Килеп буштан-бушҡа бәйләнә башланы, китабымды алып ырғытты, — ти.

Ҡайһы бер уҡыусы ошолай итеп хәйләләшергә лә мөмкин, ә был бала алдамай ине. Уның өйгә эште эшләп килә алмауы өсөн борсолоуы йөҙөнә сыҡҡайны.

— Икенсе сығып китергә тура килһә, китабыңды алып сығырға тырыш, иптәштәреңә барып булһа ла дәресеңде әҙерлә,— тип өйрәттем.

Беҙгә, уҡытыусыларға, ошоларға оҡшаш хәлдәрҙе йыш ишетергә тура килә. Ләкин күбеһенсә өндәшмәй ҡалабыҙ. Сөнки тәнҡитте күтәрергә, үҙ ғәйебен танырға теләмәгән ата-әсәләр бик күп. Бер-беребеҙҙең кәйефтәрен ҡырмайбыҙ, мөнәсәбәттәрҙе боҙмайбыҙ. Ә ошо ваҡытта бала ыҙаланыуының, ғазаптарының иге лә, сиге лә булмай. Үскән һайын ул үҙ эсенә бикләнә, иптәштәренән ояла, кәмһенеү тойғоһо көсәйә... Бындайҙар үҫкәс, өйҙәрен ташлап китәләр ҙә кире ҡайтмайҙар. Ҡартайып, кеше тәрбиәһенә ҡалған ата-әсә иһә:

— Балабыҙ игелекһеҙ, беҙҙе уйламай, ҡайтып хәлде лә белмәй, — тип үпкәләп тә йөрөйҙәр. Улар балаларының тыуған өйҙән биҙеүенә үҙҙәре ғәйепле икәнлекте һаман аңламай, балаға булған һөйөүҙе араҡыға алмаштырғандарын белмәйҙәр.

ҺӘР ата-әсә балаһын аҡыллы, тәрбиәле, сәләмәт итеп күрергә теләй. Тик, ҡыҙғанысҡа ҡаршы, һәр кем балаһын тәрбиәләүгә ынтылып бармай. Тәрбиә эше ҙур түҙемлелек, күңел йылылығын, ихтыяр көсөн талап итә. Күптәрҙең ыҙаланып, бала менән булышып ултырғыһы килмәй. Ял көнөмдә йәки байрамды балаларым менән бергә үткәрәйем, тәбиғәт ҡосағына сығайыҡ йәки бергәләп шашка, шахмат уйнайыҡ, китап уҡыйыҡ, музыка тыңлайыҡ, йә иһә яңы йыр өйрәнәйек, тип уйланыусылар һирәк.

Күпселек ғаиләләр ялдарында, байрамдарҙа үҙ тиң-тоșо менән йыйылышып йәки ҡунаҡҡа саҡырышып күңел асыуҙы артыҡ күрә. Йәш ғаиләләр табындарға балаларын да эйәртеп алып баралар. Малайҙар менән ҡыҙҙар иһә, атай менән әсәйҙәренең күңел асыуын, эсеүен, ҡыланыштарын ҡарап, күҙәтеп торалар, өлкәндәрҙең һөйләгән хәбәрҙәрен ҡолаҡтарын ҡарпайтып тыңлайҙар, анекдоттарын отоп алалар, ә аҙаҡтан, ояһында ни күрһә, осҡанда ла шул була, тигәндәй, үҙҙәренең уйындарында ҡабатлайҙар.

Күҙәтеүҙәрҙән сығып, шуны әйтеп була: беҙҙә әле ғаиләләрҙә тәрбиә эшенә етди иғтибар етешмәй. Ата-әсәләр үҙ бурысына еңел, яуапһыҙ ҡарай. Йәнәһе, ҙурайғас, аҡыл ултырыр әле. Ә бит алтылағы — алтмышта, ти халыҡ мәҡәле. Шуны онотмайыҡ.

...Поезда барғанда ошондай бер күренештең шаһиты булырға тура килде. Урын ситке купенан ине. Ишек эргәһенә килгән-киткән кешеләр күренеп тора. Ҡыҙмаса булып алған ике-өс йәш ир әҙ генә ваҡыт эсендә бер нисә рәт сығып тәмәке тарттылар һәм уларға гел генә 3—4 йәшлек малай эйәреп сыға ине. Өлкәндәр тамбурҙа тәмәке тарта, теге малай тәтән есенә сумып эргәләрендә тора. Һуңғы сыҡҡанда малай атаһына:

— Минең дә тартып ҡарағым килә.— тип мыжый башланы. Исеректәрҙең береһе:

— Вот настоящий мужчина, йә, һурып ҡара әле, өйрәнә тор, — тип папиросын малайҙың ауыҙына тыҡты. Малай тәтәнгә сәсәй башланы. Күҙҙәренән йәш атылып сыҡты. Ә тегеләр, ата кеше лә, шунан ҡыҙыҡ табып, һаһылдап көләштеләр.

Өлкән йәштәге бер ҡатын быға түҙмәне:

— Ни эшләйһегеҙ, ниңә баланы ағыулайһығыҙ, эргәгеҙҙә сабый бар саҡта эсмәй, тартмай йөрөһәгеҙ ҙә бер ни ҙә булмаҫ ине, — тип асыулана башлағас, башҡа пассажирҙар ҙа уға ҡушылды. Тегеләр һүгенә-һүгенә үҙ урындарына барып ултырҙы. Был малай үҫкәс ниндәй булыр? Уны ниндәй яҙмыш көтә?

Шулай итеп, «ауыр холоҡло» балалар күпселек осраҡта ата-әсәнең бала тәрбиәләүҙәге яуапһыҙлығынан килеп сыға.

Тәрбиә эше кешенең күңел байлығына, эске культураһына бәйләнгән. Был сифаттар юғары белемле кешеләргә генә хас икән, тип уйлаусылар тәрән яңылыша. Юғары белемле кешеләр араһында ла түбән культуралылар йыш осрай. Ябай эшселәр, колхозсылар, хатта уҡый-яҙа белмәүселәр араһында ла рухи яҡтан бай кешеләр була. Алты бала тәрбиәләп үҫтергән, 4 класс белемле, оло йәштәрҙәге бер апайға һорау бирҙем:

— Балаларығыҙ шул тиклем тәрбиәле. Әсәй, тип үлеп торалар. Эшсәндәр, намыслылар, халыҡ араһында ла һөйөмлөклеләр. Ҡайһылай итеп тәрбиәләнегеҙ, һөйләгеҙ әле, — тим.

— Мин уларҙы үҫтергәндә саманан тыш иркәләмәнем дә, артыҡ әрләмәнем дә, бер көйөө генә булдым. Йоҡлағанда ғына арҡаларынан һөйөп китә инем, — ти.

ЫСЫНЛАП та, халҡыбыҙҙың матур йолаларын, ғөрөф-ғәҙәттәрен тотоу тәрбиә эшендә йәштәргә ҙур ярҙам булыр ине. Күптәр балаларын тыңлата алмай. Сөнки урынһыҙға иркәләтәләр, әҙерәк кенә эш боҙһа, ҡаты итеп әрләйҙәр, туҡмайҙар. Шунан бала үсексәнгә, еңмеш, үҙһүҙлегә әйләнә. Ҙурайғас та ата-әсәһен тыңламай. Алты бала тәрбиәләп үҫтергән апайҙың һүҙҙәрендә ҙур дөрөҫлөк бар. Халыҡ педагогикаһын да тәрбиә эшендә беҙгә онотторға ярамай.

Л. ЯҠШЫБАЕВА,
Иҫке Собханғол урта мәктәбенең ата-әсәләр комитеты председателе.
Бөрйән районы.

Баҫылғанға кире ҡайтып

## Ваҡыт күрһәтер...

Ҡулығыҙға газета алғас та, өҫтән-мөҫтән генә күҙ йүгертеп, ситкә һалырға ашыҡмағыҙ. Мин һеҙҙең менән ҡайғымды уртаҡлашырға теләйем. Үҙегеҙ хөкөм сығарығыҙ. 1990 йылдың 1 мартында минең «Һаҡ булығыҙ, кешеләр!» тигән мәҡәләм сыҡҡайны. Ул ауылдаштарым араһында ҙур резонанс тыуҙырҙы. Бөтә бәлә шунда: күптәр мине дөрөҫ аңламаны. Хәсрәтемде һеҙгә һөйләргә теләйем, зинһар тыңлағыҙ.

Элекке туған-тумасам тураһында газетаға яҙырға мине нимә мәжбүр итте? Сәбәптәр етерлек һәм, ахыр килеп, сыҙамлығым тамам бөттө.

Эш шунда: «Ленинсы» газетаһында хәҙер инде элекке район Советы председателе М. Ғ. Шәриповтың законһыҙ рәүештә дәүләт машинаһын һатыуы тураһында яҙылғайны. Мин быны элекке ғаилә ағзаларымдың эше икәнлеген аңланым. Миңә бик ауыр саҡта, ышаныслы терәк кәрәккәндә, ике бәләкәй балам менән ташлап сығып киткән элекке иремә үпкә тойғоһо янынан уянды. Өҫтәүенә, ауырый ҙа инем. Тап шундай ҡыйын мәлдә ул мине икенсе ҡатын-ҡыҙға алмаштырҙы.

Бына минең күҙ алдыма йәмһеҙ сағыштырыу баҫты: законһыҙ машина һатыу һәм балаларындың өсәһенә хыянат. Икенсенән, ағалы-ҡустылы Абдуллиндар беҙҙең район газетаһы өҫтөнән халыҡ судына ғариза яҙа. Улар газетаның халыҡ тауышы булыуын онотҡандыр, бәлки. Суд барышы ла минең асыуҙы ҡабартты. Дөрөҫөрәге, дауһашыусылар тупһамауы арҡаһында, суд әлегә тамамланмаған.

Үҙ мәнфәғәтен генә ҡайырған был кешеләргә исемаҡылым китә. Аңларһығыҙ тип уйлайым: ғаиләләренән 3 кеше депутатлыҡҡа күрһәтелде. Ләкин халыҡ дөрөҫ баһа бирҙе: береһе лә депутат булып һайланманы.

Әммә мәҡәләмдең элекке район Советы председателе файҙаһына эшләүе минең өсөн көтөлмәгәнлек булды. Мин уның мәнфәғәтенән сығып эш итмәгәйнем. Дөрөҫөн әйтергә кәрәк: үҙебеҙҙең район газетаһын яҡларға уйлағайным. Элекке иремә рәнйеүҙе лә кешеләргә еткергем килде, уныһын да йәшермәйем. Ләкин был мәҡәләне бер яҡлы ғына аңлауҙарына аптырайым.

Юлдар айырылғас, мин элекке туғандарым исеменә бер генә лә һүҙ әйтмәм, кемдең кем икәнлегенә ваҡыт үҙе хөкөм сығарыр, ауыр ваҡытта ярҙам ҡулы һуҙған кешеләр өсөн йәшәргә ант иткәйнем. Артабан ошо антыма тоғро ҡаласаҡмын. Кешеләр, миңә ышанығыҙ, барыбер ваҡыт һәр нәмәне үҙ урынына ҡуясаҡ. Бөгөн меңән генә көн бөтмәй. Ғәҙеллек тантана итәсәк! Киләсәк үҙ һүҙен әйтер.

Минең хатты үс алыу тип ҡабул итмәгеҙ.

З. АБДУЛЛИНА.
Күгәрсен районы,
Мораҡ ауылы.



## ҠЫҘҘАР КҮҢЕЛЕ

...Наташаның күңеле бөгөн ниңәлер моңһоуланып тора. Мәктәпте тамамларға ни бары ике ай ғына ҡалғанлығы һәм тиҙҙән ун йыл буйы бергә уҡыған иптәштәреңдән айырылырға кәрәклеге, үҫтәүенә, ҡайҙа уҡырға барырға, ниндәй юлды һайларға тигән уйҙар һуңғы арала ҡыҙҙың йөрәк ҡылдарын тирбәлдереп, һис кенә лә тынғы бирмәй шул... Класташы Алексей Ксчемировҡа рәхәт — уҡыуҙы бөткәс тә граждандар авиацияһы училищеһына инеп, лөтчик булырға хыялланя. Шуға ла ул хәҙерҙән үк һынауҙарға ныҡлап әҙерләнә: мәктәптең алдынғы спортсыһы, комс-комитет ағзаһы, уҡыу алдынғыһы.

Ә Наташа әхирәте Ольга Ивойлова менән, киреһенсә, киләсәктең хыял диңгеҙенә сумалар ҙа шашып, ярһып килгән яҙ тулҡындарында әкрен генә һәүеләләр, йыһанды арҡыры ла, буй ҙа гиҙәләр. Ниндәй киңлек, ниндәй илаһи моң!

Эйе, улар 1-се кластан алып гел бергә. Уҡыуҙа ла, дәрестән һуң да был ике әхирәтте һыу менән ҡойоп айыра алмаҫһың. Бергәләп китап уҡыйҙар, бәйгеләргә яраталар, музыка тыңлайҙар. Шатлыҡтары ла, ҡайғыһы ла уртаҡ уларҙың. Наташа — отличница, Оля иһә дуҫлыҡҡа тап төшөрмәҫкә тырыша, әхирәтенән өлгө алып уҡый. Комсомол тормошон да уларҙан башҡа күҙ алдына килтереүе ҡыйын. Тик... Ҡыҙ күңеле тар ғына мәктәп стеналарына һыймы ни, сикһеҙ даръяларға ынтыла бит ул! Тышта гөрләүектәр сылтырап аҡҡан шашып тауышын, ҡоштарҙың ниҫек түҙеп тыңлап һайрауын ултыраһың инде!..

Наташаның уйҙарын ишеткәндәй, күптән көткән мәктәп ҡыңғырауы шылтыраны. Бөтәһе лә йүгерә-атлай тышҡа атылды. Тирә-яҡҡа шат тауыштар таралды. Яҙ килә, яҙ!..

Ю. МӘҠСҮТОВ.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: Мораҡтағы 1-се урта мәктәптең XI «А» класс уҡыусылары Наташа Волобуева һәм Оля Ивойлова; Алексей Кочемиров.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.

Күгәрсен районы.

# Күрҙем һылыуы Инзилә

Мәктәп йылдарында уҡ сәскәләр үҫтереү, гербарийҙар йыйыу менән мауыҡты ул. Шуға күрә урта белем тураһында таныҡлыҡ алыу менән, һис тә икеләнеп тормайынса, Өфөгә юл тотто, Башҡорт дәүләт университетының биология факультетына имтихандарҙы уңышлы тапшырып, конкурста ҙур өҫтөнлөк менән үтте. Студент йылдарында факультет деканы, профессор, биология фәндәре докторы, Күрҙем урта мәктәбен тамамлаған Р. Миңлебаев «Тәтешле районында шифалы үсемлектәр, уларҙың ресурсҙары һәм файҙаланыу юлдары» тигән темаға диплом яҙырға тәҡдим итә..

Инзилә Даһиева Тәтешле районына биология-химия уҡытыусыһы булып ҡайта. Ләкин Күрҙем мәктәбендә урын булмау сәбәпле, йәш педагогты күрше Йосоп урта мәктәбенә тәғәйенләйҙәр.

**Нәҡ ошонда конфликт килеп тыуа. Инзилә үҙе аунап-тәгәрәп үҫкән Күрҙемдән башҡа ергә китергә теләмәй. Хужалыҡтың яңы ғына һайланған етәксеһе, партия район комитетының бюро ағзаһы Сәғит Лоҡманович Хажиповҡа ла барып шуны аңлата.**

Хужалыҡ етәкселәренең Инзилә үтенесен күңеленә яҡын ҡабул итеүе ғәжәп түгел. Сөнки һуңғы ике тиҫтә йылда урта мәктәп тамамлаусы йәштәр ситкә китә тора. Статистика күрһәтеүенсә, 2000 йылға колхозда эшләүсе лә ҡалмаясаҡ. Колхоз етәкселәре элек ебәргән хатаны төҙәтеү, йәштәрҙе ҡалдырыу өсөн улар менән эшләй белгән комсомол секретары кәрәклеген аңлай. Шулай итеп, Даһиеваны комсорг итеп һайларға, тигән приказ барлыҡҡа килә.

Ҡулында уҡытыусы дипломы алып, мәктәп ихатаһына кереп тә өлгөрмәгән Инзилә был тәҡдимгә ни тиергә белмәй аптырап ҡала. Дөрөҫ, ул һигеҙенсе класта уҡығанда өс йыл рәттән мәктәп комсоргы, университетта курста, аҙаҡ факультетта комсомол комитеты ағзаһы булды.

— Ризалаш, ҡыҙым, комсомолда эшләү үҙе ҙур мәктәп бит ул. Уҡытырға бер ҡасан да һуң булмаҫ, — тип кәңәш итә уға атаһы. — Бына мин ябай колхозсы булһам да, актив коммунист булараҡ абруй ҡаҙанғас, район партия комитеты конференцияһына делегат итеп һайланылар.

Тиҙҙән К. Маркс исемендәге колхоз комсомолдарының отчет-һайлау йыйылышы була һәм унда Инзилә Даһиеваны комсомол комитеты секретары итеп һайлайҙар.

Был колхозға ҡараған ауылдарҙың күп икәнен, ләкин бригада клубтарында бер ниндәй ҙә эш алып барылмауын аҙ-маҙ белә ул. Ә хәҙер, комсомол етәксеһе булараҡ, танышып сыҡҡас, бөтөнләй хайран ҡала. Барғынбаш һәм Юрмияҙбаш ауылдарындағы хәлдәрҙе яҙһаң, кеше ышанмаҫ.

Һалдат хеҙмәтен тултырып ҡайтҡан механизатор Илһам Бәширов һәм ат ҡараусы Таһир Тимерханов менән тәҙрәләренән киске эҫе ел өрөп торған клубта бик оҙаҡ һөйләшеп ултыра ул. Клубтың да, ауылдың да бөгөнгө хәле тамыры менән тыуған тупрағына береккән ес энтузиастың күңелен тетрәтмәй ҡалмай. Ошо һөйләшеүҙән һуң Таһир Тимерханов емерек хәлгә килгән клуб, һүнеп бөткән культура усағы мөдире итеп тәғәйенләнә. Илһам менән икәүләп бинаны ремонтлайҙар, тәҙрә ишектәрен, ултырғыстарҙы рәткә килтерәләр. Башланғыс мәктәп уҡытыусыһы Рәйсә Мортазина етәкселегендә Яңы йыл кисәһе уҙғарыла. Ауылдағы бар халыҡ: ҡарты ла, йәше лә күңел аса.

Колхоздың үҙәк усадьбаһындағы Күрҙем культура йорто эшмәкәрлеген йәнләндереү өсөн күп тырышлыҡ һала Инзилә.

— Колхозсы йәштәр һүлпәнерәк, активистар күп түгел, — ти комсомол секретары. — Шулай ҙа беҙ уларҙың бөгөнгө ихтыяждарын аңларға, ниәттәрен тормошҡа ашырырға ярҙам итергә тырышабыҙ. Йәшлек шундай бит ул: аҙ ғына инициатива күрһәттеңме, дөрләп ҡабынырға тора.

Колхозда спорт хәрәкәтен йәнләндереп ебәреүе лә еңел булмай Инзиләгә. Күп әҙерлектәрҙән һуң ойошторолған волейбол командаһы район беренселегендә ҡатнаша. Егеттәр Нефтселәр посёлогы һәм Крупская исемендәге колхоз командаларынан еңелһә лә, район эске эштәр бүлеге волейболсыларын еңеүгә ирешә...

...Инзилә баҡса яғындағы ҡапҡанан урамға сыҡты. Иртә ине. Ләкин уға колхоз председателе Сәғит Лоҡманович Хажипов һәм партком секретары Фаил Ханов менән кәңәшләшеп алырға кәрәк. Мәктәптә уҡыуҙар тамамланырға оҙаҡ ҡалманы. Сығарылыш класы менән тағы бер тапҡыр һөйләшергә ине: кем ҡайҙа эшләргә теләй икән? Фермаларҙа комсомол-йәштәр звенолары ойошторол булмаҫмы? Машиналар паркында ла бер аҙнаға яҡын булғаны юҡ. Унда ла өлгөрөргә, яҙғы сәсеүҙә ҡатнашасаҡ йәштәр агрегаттарын комплектлау тураһында тағы ла һөйләшергә кәрәк...

Комсомол ойошмаһы секретары Инзилә Даһиева мәктәп урамынан колхоз идараһына китеп бара. Был яҡтан Күрҙем ауылы ус төбөндәй күренеп тора. Матур уның ауылы, тәгәрәп үҫкән болонбасыуҙары хозур. Хеҙмәт биографияһының тыуған төбәгендә башланыуы уға тағы ла ҙурыраҡ яуаплылыҡ өҫтәй.

Ә. МӘҮЛИХАНОВ.
Тәтешле районы.



Һыу буйынан әсәй ҡайтып килә...

Тәтешле районының Аҡбулат урта мәктәбе уҡытыусыһы Ратмир ӘХИӘРОВ һүрәте.

## Ҡыҙ бала

Йүгерә-йүгерә
Йәйләүлектә
Еләк йыя ҡыҙ бала.
Береһен өҙөп, —
ауыҙына,
Береһен силәккә һала.
Йәшле урман.
Ҡоштар тауышы.
Моң шишмәһе ағыла.
Һандуғастар,
ҡарлуғастар
Һылыу ҡыҙға табына.
Яңғыҙ болан
балаһылай,
Ах, аҙашты болонда.
Йүгерә-йүгерә
илап йөрөй,
Силәк буп-буш
ҡулында.
Урмандарҙан
аҡланға юл
Килеп сығыр
ҡай остан?
Йүгерә-йүгерә
эҙләп йөрөй
Ҡыҙ һөйөүең
тормоштан.

Фәрзәнә ҒӘЛИЕВА.

Ҡ ӘҘЕРЛЕ редакция!

Кәңәш һорайыммы мин һинән, әллә ярҙаммы, белмәйем. Бик күп төрлө хаттар уҡыйым мин һинең биттәреңдә. Ҡыҙҙар һинән кәңәш һорай, һинең аша егеттәрҙе яманлай, ә егеттәр — ҡыҙҙарҙы. Кем нисек уйлайҙыр, мин ике яҡты ла хуплайым. Егеттәргә минең дә бер һорауым бар, ә әйтегеҙсе, һеҙгә салбар кейеп, тәмәке тартып, күҙен-ҡашын буяған ҡыҙҙармы, әллә ябай һәм һөйкөмлө ҡыҙҙар кәрәкме?

Салбар кейгән, күҙен-ҡашын буяған ҡыҙҙар бөтәһе лә насар, тип әйтмәйем мин, улар араһында ла һәйбәте бар. Ләкин шул хәтлем буянырға кәрәкмәйҙер, моғайын, самаһын белергә кәрәк...

Минең кеүек үҙенә терәк булырҙай кешене эҙләгән ҡыҙҙар аҙ түгелдер. Ябай ауыл ҡыҙымын. Күмертау районынан булһам да, яҙмыш Зианчураға алып килде. Яратам мин үҙемдең йәшәгән ауылды, районды, уның бай тәбиғәтен, ябай кешеләрен, ләкин мине һөйөр кеше генә һаман күреймәй ҙә күренмәй. Дуҫтарым да, туғандарым да бик күп, ләкин... Клубҡа сыҡһам, дуҫ ҡыҙҙарымды егеттәре менән күреп күңелем һүрелә. Әхирәттәрем нисек-

# Хәҙерге заман Ғәлиәбаныуҙа...

А ЛЕКСАНДР Блокта хәтерләйһегеҙме: Гүзәл ханым, Ҡатын-ҡыҙ, Таныш түгел Ханым — бөтәһе лә оло хәрефтән. «Үҙенең нескә ҡулдары менән хатта диңгеҙ һәм сүлдәрҙе хәрәкәтһеҙ тота алыусы». Ҡатын-ҡыҙ образын да Блок индергән.

Үҙем ошо юлдарҙы яҙам, ә үҙемдең хәтер һандығымдан күптән түгел генә иштеткән бер ҡот осҡос ваҡиға ҡалҡып сыға. Ҡазанда булған был хәл. Ҡыҙҙар һуғышы. Күҙ ҡамаштырғыс ойоҡтар кейгән, сәстәрен һыуһылыуҙай итеп иңдәренә төшөргән, күҙ тептәрен күкле-йәшелле төҫкә буяп, туҡмалған ҡатындар төҫөнә керетҡән, муйындарынан сәлтер-солтор килеп торған тимер-томор аҫҡан ес ҡыҙ ҡараңғы урамдарҙың береһендә үҙҙәренә бөтөнләй таныш булмаған Мәрйәмде туҡмап, иҙеп ташлайҙар. Вәхшиҙәрсә ҡыйнай улар, бейәләй эстәренә ҡуйылған ҡурғаш һалып дөмбәсләйҙәр. Ә нимәгә асыуҙары ҡабарған һуң. Бер сәбәпһеҙ. Хатта был ҡыҙ уларға бөтөнләй таныш та булмаған.

Хәйер, сәбәпһеҙ тип тә булмай. Имеш, Мәрйәм уларға юл бирмәгән икән. Тик минең ысын күңелдән ышаныуымса, төп сәбәп бөтөнләй башҡа нәмәлә. Тыштан ҡарағанда һөмғол күренгән, 16—17 йәштә донъяның тышҡы һәм интим ләззәттәрен татырға өлгөргән, тәмәке һурырға, араҡы һемерергә, оятһыҙ һүгенеү һүҙҙәрен тартынмыуһыҙ уңға-һулға һиберге ғәҙәтләнгән был ҡыҙҙарҙың иҫерек инстинкттары (эйе, улар был кистә шаҡтай күңелле булған икән), ҡултыҡ аҫтына һыҙмалар папкаһы ҡыҫтырып, ҡулына дәреслектәр шыплап тултырылған сумкаһын тотоп, үҙ уйҙарына сумып институттан аҡрын ғына ҡайтып килеүсе Мәрйәмдең үҙҙәренә аҙ ғына ла оҡшамағанлығын, дөрөҫөрәге, үҙҙәренең башҡаларға бөтөнләй оҡшамағанлығын күтәрә алмаған. Был уларҙың ваҡ мин-минлектәрен сығырынан сығарған. Был ҡыҙ биҙәнмәгән дә, ә ниндәй сибәр, ғорур, ирекле. Билдәле, уны егеттәр, хатта бөтә кеше хөрмәт итәләр әле — был ес ҡыҙ Мәрйәм тураһында шулай уйлаған. Уларҙа ошоноң өсөн яуыҙдарса үс алыу ниәте тыуа.

Дөрөҫөн әйтергә кәрәк, миндә ундай кешеләргә ҡарата асыу түгел, ҡыҙғаныу хисе көслөрәк. Был ес ҡыҙ ҙа ҡыҙғаныс. Ниндәй ҡыҙҙар һуң улар? Бөйөк шағир Блок яҙған, һоҡланған, нәфислектән нимәһе генә ҡалған икән күңелдәрендә?

Х ӘТЕРЕМДӘ, 8-се класта тырышып-тырышып, ваҡыты менән шаҡтай ҡаты бәхәсләшеп, «Евгений Онегин»ды өйрәнәбеҙ. Шул саҡ бер уҡыусым түбәндәге фекерҙе әйтте: «Татьяна Ларина-лар хәҙер модала түгел инде. Беҙҙең ҡыҙҙар уға бөтөнләй оҡшамаған. Ә бына Ленаны заман ҡыҙы тиһәң дә була, исмаһам!».

Эйе, Лена тигән ҡыҙҙың ҡасандыр ауылға ҡайтып ике туған апаһында тора башлауына ай ярым ваҡыт барҙыр. Минең дә осратҡаным булды уны. Һуңғы мода буйынса, хатта экстравагант кейенгән, Ҡатлы-ҡатлы һүгенеү һүҙҙәрен һөйләүҙән һис кенә лә тартынмаған, бөтөнләй таныш булмаған ир-аттан тәмәке һорауҙы бер ни ҙә күрмәгән һылыуҡай ине ул.

Бәлки, беҙҙең осорҙа традицион Ҡатын-ҡыҙ идеалы ысынлап та үҙгәреп киткәндер? Бәлки, ир-ат менән бер тиң хоҡуҡтарға эйә булған ҡатын-ҡыҙға Нәфислек бер нимәгә лә кәрәк түгелдер?

Дөрөҫ, беҙҙә тиң хоҡуҡлылыҡ урынлашты. Революция ҡатын-ҡыҙҙы рухи коллоҡтан ҡотҡарҙы, уға кешелек һәм граждандарлыҡтың мөмкинлектәрен бирҙе. Был һәр ерҙә тормошобоҙ нормаһына әйләнде. Тик шуныһы аянысы: бөгөнгө ҡыҙҙар нәҡ бына шул тиңлектең нимәгә бәрәбәр булыуы, күпме ҡандар ағызып, ни ҡәҙәр ғүмерҙәр биреү менән яулап алыныуы хаҡында уйланмайҙыр. Әйтерһең, ул ғүмер-ғүмергә шулай булған. Ҡайһы бер ҡыҙҙар әлеге тиң хоҡуҡтарҙан артығы менән, хатта егеттәрҙән дә уҙҙырып файҙаланып ҡалырға ынтыла. Тиң хоҡуҡлылыҡ төшенсәһе бөгөнгө ҡыҙҙар тарафынан тыш ҡына боҙолоп, үтә ябай ҡабул ителә. Һәм бындай бер ҡатлы ҡыҙҙар ирҙәргә оҡшарға тырышыуҙары арҡаһында күп нәмәнән мәхрүм ҡаласаҡтарын һәм аны шул юғалтылған кешелек сифаттарын кире ҡайтарыуҙың бик ауыр икәнен, ҡайһы саҡта инде мөмкин дә булмаясағын аңламай.

Уйлап ҡарағыҙ әле, әгәр ҙә беҙ барыбыҙ ҙа: ир-ат та, ҡатын-ҡыҙ ҙа бер-беребеҙгә оҡшаш булһаҡ, ер йөҙөндә тормош ниндәй күңелһеҙ бу-

## Ҡыҙ бала

Йүгерә-йүгерә
йәйләүлектә
Еләк йыя ҡыҙ бала.
Беренһен өҙөп, —
ауыҙына,
Беренһен силәккә һала.
Йәшле урман.
Ҡоштар тауышы.
Моң шишмәһе ағыла.
Һандуғастар,
ҡарлуғастар
Һылыу ҡыҙға табына.
Яңғыҙ болан
балаһылай,
Ах, аҙашты болонда.
Йүгерә-йүгерә
илап йөрөй,
Силәк буп-буш
ҡулында.
Урмандарҙан
аҡланға юл
Килеп сығыр
ҡай остан?
Йүгерә-йүгерә
эҙләп йөрөй
Ҡыҙ һөйөүен
тормоштан.

Фәрзәнә ҒӘЛИЕВА.

## ҒҮМЕР ШУЛАЙ ҮТЕРМЕ ИКӘН...

Ҡ ӘҘЕРЛЕ редакция! Кәңәш һорайыммы мин һинән, әллә ярҙаммы, белмәйем. Бик күп төрлө хаттар уҡыйым мин һинең биттәреңдә. Ҡыҙҙар һинән кәңәш һорай, һинең аша егеттәрҙе яманлай, ә егеттәр — ҡыҙҙарҙы. Кем нисек уйлайҙыр, мин ике яҡты ла хуплайым. Егеттәргә минең дә бер һорауым бар, ә әйтегеҙсе, һеҙгә салбар кейеп, тәмәке тартып, күҙен-ҡашын буяған ҡыҙҙармы, әллә ябай һәм һөйкөмлө ҡыҙҙар кәрәкме?

Салбар кейгән, күҙен-ҡашын буяған ҡыҙҙар бөтәһе лә насар, тип әйтмәйем мин, улар араһында ла һәйбәте бар. Ләкин шул хәтлем буянырға кәрәкмәйҙер, моғайын, самаһын белергә кәрәк...

Минең кеүек үҙенә тәрән булырҙай кешене эҙләгән ҡыҙҙар әҙ түгелдер. Ябай ауыл ҡыҙымын. Күмертау районынан булһам да, яҙмыш Звинчураға алып килде. Яратам мин үҙемдең йәшәгән ауылды, районды, уның бай тәбиғәтен, ябай кешеләрен, ләкин миңә һөйөр кеше генә низәлер күренмәй ҙә күренмәй. Дуҫтарым да, туғандарым да бик күп, ләкин... Клубҡа сыҡһам, дуҫ ҡыҙҙарымды егеттәре менән күреп күңелем һүрелә. Әхирәттәрем нисектер парлы була алдылар, ә минең әллә батырсылығым етмәй, әллә шул хәтлем йыуашмын, белмәйем. Уйындан үкһей-үкһей ҡайтып мендәргә ҡапланам, унан үҙемде йыуатып, хыялыма йыуанып йоҡлап китәм.

Унан тағы таң тыуа, көн үтә, ғүмер үтә...

...Бына бер көндө ишек асылыр ҙа мин көткән егет инер, тура миңә килер ҙә «бына һине таптым, һөйөклем» тиер һымаҡ. «Әйҙә, тормош юлын бергә үтәйек, ауырлыҡты бергә еңәйек», тиһә, мин ҡуш ҡуллап риза булыр инем. Ләкин был хыял ғына. Ундай бәхетле көнөм булмастыр, моғайын. Ышанысым һүнгән инде минең.

Ауылда йәшәйәсәкмен тигән хыялым да бар минең. Ләкин... йәшәгем килмәй. *Көн һайын мендәргә ҡапланып* илай-илай таң аттырғансы, хыялыңды көтөп ғүмер үткәргәнсе, әсәйемдең «кейәүемде ҡасан күрәм инде» тигән йәп өҙгөс һүҙҙәрен ишеткәнсе...

...Ҡайҙа һин, ышаныслы, көслө һәм ғәйрәтле ауыл егете? Бәлки, миндә, ғаилә ҡорорға, балалар үҫтерергә, эшләргә, шатланып йәшәргә өмөт уятырһың?

**Филара, 20 йәш.**

**РЕДАКЦИЯНАН: ауылдарҙа кәләштәр проблемаһы киҫкен торған мәлдә был хат ғәжәпләнеү тыуҙырырға мөмкин. Тик, төптәнерәк уйлап ҡараһаң, Филара ла бөтә донъябыҙҙы ауыр хәлгә ҡуйған хәл тураһында белдерә. Ул — йәштәрҙең бер-береһенә юл таба алмауы. Саҡ менән Суҡ һымаҡ ҡаңғырып йөрөгән йәштәр бик күп бит. Ә уларҙың бер-береһенә ҡаршы аҙым яһау юлдары уйланмаған. Ошо «сиҙәм»де аҡтарырҙай ниндәй саралар тәҡдим итер инегеҙ, газета уҡыусылар? Шулай уҡ Филараға ниндәй кәңәштәрегеҙ булыр?**

## Изге һөнәр

СИЛӘБЕ өлкәһе Арғаяш районының Аяҙғол һигеҙ йыллыҡ мәктәбендә башҡорт теле дәресе бара.

— Бөгөн, уҡыусылар, «Рәүеш» темаһын өйрәнеүҙе дауам итәбеҙ,— ти уҡытыусы Флорида Ғәлимовна.

Дәрес йөгөнтөлө булһын өсөн ул төрлө методик алымдарға, сараларға мөрәжәғәт итә. Балалар берсә дәреслектәге ике бағанаға бүлеп бирелгән һүҙҙәрҙән һөйләмдәр төҙөй, берсә һөйләмдәге күп нөктәләр урынына «ҡасан?» һорауына яуап биреүсе һүҙҙәрҙе ҡуйып, дәфтәренә күсереп яҙа. Улар телдән төҙөлгән һөйләмдәрен беренсе булып тороп әйтергә ашыға:

— Тышта аҡрын ғына ҡар яуа.

— Тышта аҡрын ғына листьялар төшә.

Урындан бер нисә тауыш:

— «Листья» түгел дә инде!

— «Япраҡтар» була!

Ф. Мәхмүтова Аяҙғол һигеҙ йыллыҡ мәктәбендә башҡорт теле һәм әҙәбиәте дәрестәрен өсөнсө йыл алып бара. Ул был яҡлап әҙерлекле белгес: 1984 йылда Стәрлетамаҡ дәүләт педагогия институтының филология факультетын тамамлаған. Тыумышы менән дә ошо Арғаяш районының Яңы Субыл ауылынан.

Флориданы үҙе эшләгән коллективта барыһынан да элек баҫалҡы, тырыш, үҙ эшенә һөйөү менән ҡараусы уҡытыусы булараҡ беләләр. Бөгөнгө көндә хаҡлы ялдағы элекке туған тел уҡытыусыһы Тайфур ағай Йомасолтанов уның тураһында:

— Флорида һеңлекәш эҙләнеүсән педагог булыуы менән ҡыуандыра,—ти. —Ул йыш ҡына минең янға инеп, хәл-әхүәл белешеп, ҡайһы бер темалар буйынса нисегерәк уҡытыу хаҡында һораша, минең кәңәштәремә лә ныҡлы ҡолаҡ һала.

Рус мәктәбендә башҡорт балаларына туған тел уҡытыу күпкә ауырыраҡ, сөнки уҡыусыларға үҙ әсә телендә һөйләүе, яҙыуы еңелдән бирелмәй. Торғонлоҡ осоронда был яҡтарҙағы балаларҙың да ата-әсәләре рухи яҡтан күп нәмәнән мәхрүм ителгән булған. Бөгөн килеп ошо милли тамырҙарҙың өҙөләүе арҡаһында уларҙың балалары ла үҙ туған телен аңламай. Өйҙә ата-әсәһе менән күбеһенсә русса аралашҡан, шулай уҡ балалар баҡсаһында, мәктәптә ошо телдә генә белем, тәрбиә алған уҡыусыларға туған тел дәрестәре сит ил телен өйрәнеү дәрестәренә тиң. Шуға күрә Флоридаға көсөргәнешле эшләргә тура килә.

Етмәһә, мәктәп китапханаһы башҡортса әҙәби китаптарға, Флорида уҡытырға килгәс кенә асылған башҡорт теле һәм әҙәбиәте кабинеты методик ҡулланмаларға, күргәҙмә материалдарға, фонохрестоматияларға бик ярлы. Быға саҡлы уларҙы туплау өҫтөндә бер ниндәй ҙә маҡсатҡа ярашлы эш алып барылмаған. Булғандары ла юғалып, йә ташлап бөтөрөлгән. Ата-әсәләрҙә, уҡытыусыларҙа тиҡ бер генә телде — рус телен генә үҙ итергә тырышыу бик көслө булғандыр, күрәһең. Әлбиттә уның объектив сәбәптәре лә бар: рус телен яҡшы белмәгән балалар махсус һәм юғары уҡыу йорттарына, беренсенән, керә алмай, икенсенән, кергән хәлдә лә, уҡый алмайынса ташлап сығып китергә мәжбүр була ине ул ваҡытта. Бына ошо арҡала ата-әсәләрҙә үҙ туған теленә ҡарата кире ҡараш барлыҡҡа килде лә инде. Ә милли мәктәптәрҙә рус телен уҡытыуҙы ҡырҡа яҡшыртырға кәрәклеген аңламай ине шул улар.

Бөгөн килеп Флоридаға барыһын да яңынан башларға, барыһын да үҙенә берләп йыйырға, Башҡортостандағы коллегаларының ярҙамы менән әҙәби китаптар, методик ҡулланмалар тупларға тура килә. Ата-әсәләр араһында уларҙың балаларына туған телдәге матбуғат баҫмаларын яҙҙырырға кәрәклеген аңлатыу буйынса ла күп эш алып бара ул.

— Мин туған тел уҡытыусыһы һөнәрен һайлағаныма, тыуған яҡтарыма эшкә ҡайтҡаныма үкенмәйем,—ти Флорида. — Арғаяш башҡорттары үҙ тыуған ерендә, үҙ тыуған илендә әсә телен өйрәнергә, уны үҫтерергә хаҡлы. Ә мин ошо эштәрҙең уртаһында ҡайнарға тейешмен.

**Т. ШАЙМАНОВ.**

## ... заман Ғәлиәбаныуҙары ҡайҙа?

...икән), ҡултыҡ аҫтына һыҙмалар папкаһы ҡыҫтырып, ҡулына дәреслектәр шыплап тултырылған сумкаһын тотоп, үҙ уйҙарына сумып институттан аҡрын ғына ҡайтып килеүсе Мәрйәмдең үҙҙәренә аҙ ғына ла оҡшамағанлығын, дөрөҫөрәге, үҙҙәренең башҡаларға бөтөнләй оҡшамағанлығын күтәрә алмаған. Был уларҙың ваҡ мин-минлектәрен сығырынан сығарған. Был ҡыҙ биҙәнмәгән дә, ә ниндәй сибәр, ғорур, иркәле. Билдәле, уны егеттәр, хатта бөтә кеше хөрмәт итәләр әле — был өс ҡыҙ Мәрйәм тураһында шулай уйлаған. Уларҙа ошоноң өсөн яуызларса үс алыу ниәте тыуа.

Дөрөҫөн әйтергә кәрәк, миндә ундай кешеләргә ҡарата асыу түгел, ҡыҙғаныу хисе көслөрәк. Был өс ҡыҙ ҙа ҡыҙғаныс. Ниндәй ҡыҙҙар һуң улар? Бөйөк шағир Блок яҙған, һоҡланған, нәфислектән нимәһе генә ҡалған икән күңелдәрендә?

Х ӘТЕРЕМДӘ, 8-се класта тырышып-тырышып, ваҡыты менән шаҡтай ҡаты бәхәсләшеп, «Евгений Онегин»ды өйрәнәбеҙ. Шул саҡ бер уҡыусым түбәндәге фекерҙе әйтте: «Татьяна Ларинalar хәҙер модала түгел инде. Беҙҙең ҡыҙҙар уға бөтөнләй оҡшамаған. Ә бына Ленаны заман ҡыҙы тиһәң дә була, исмаһам!».

Эйе, Лена тигән ҡыҙҙың ҡасандыр ауылға ҡайтып ике туған апаһында тора башлауына ай ярым ваҡыт барҙыр. Минең дә осраҡҡаным булды уны. Һуңғы мода буйынса, хатта экстравагант кейенгән, Ҡатлы-ҡатлы һүгенеү һүҙҙәрен һөйләүҙән һис кенә лә тартынмаған, бөтөнләй таныш булмаған ир-аттан тәмәке һорауҙы бер ни ҙә күрмәгән һылыуҡай ине ул.

Бәлки, беҙҙең осорҙа традицион Ҡатын-ҡыҙ идеалы ысынлап та үҙгәреп киткәндер? Бәлки, ир-ат менән бер тиң хоҡуҡтарға эйә булған ҡатын-ҡыҙға Нәфислек бер нимәгә лә кәрәк түгелдер?

Дөрөҫ, беҙҙә тиң хоҡуҡлылыҡ урынлашты. Революция ҡатын-ҡыҙҙы рухи ҡоллоҡтан ҡотҡарҙы, уға кешелек һәм граждандылыҡтың мөмкинлектәрен бирҙе. Был һәр ерҙә тормошобоҙ нормаһына әүерелде. Тик шуныһы аяныслы: бөгөнгө ҡыҙҙар нәҡ бына шул тиңлектең кемгә бәрәбәр булыуы, күпме ҡандар ағызып, ни ҡәҙәр ғүмерҙәр биреү менән яулап алыныуы хаҡында уйланмайҙар. Әйтерһең, ул ғүмер-ғүмергә шулай булған. Ҡайһы бер ҡыҙҙар әлеге тиң хоҡуҡтарҙан артығы менән, хатта егеттәрҙән дә уҙҙырып файҙаланып ҡалырға ынтыла. Тиң хоҡуҡлылыҡ төшөнсәһе бөгөнгө ҡыҙҙар тарафынан йыш ҡына боҙолоп, үтә ябай ҡабул ителә. Һәм бындай бер ҡатлы ҡыҙҙар ирҙәргә оҡшарға тырышыуҙары арҡаһында күп нәмәнән мәхрүм ҡаласаҡтарын һәм ана шул юғалтылған кешелек сифаттарын кире ҡайтарыуҙың бик ауыр икәнен, ҡайһы саҡта инде мөмкин дә булмаясағын аңламай.

Уйлап ҡарағыҙ әле, әгәр ҙә беҙ барыбыҙ ҙа: ир-ат та, ҡатын-ҡыҙ ҙа бер-беребеҙгә оҡшаш булһаҡ, ер йөҙөндә тормош ниндәй күңелһеҙ булыр ине. Мөхәббәт тип аталған бөйөк мөғжизәгә урын ҡалыр инеме?

Бер уңайҙан шундай миҫал килтерәйек: бер районда өйләнмәгән 13 егеткә түбәндәге һорауҙы биргәндәр: «Әгәр һеҙгә йәр һайларға тәҡдим итһәләр, Татьяна Ларина кеүек ҡыҙҙы һайларһығыҙмы, әллә Брижит Бардо, Людмила Чурсиналар кәүҙәләндергән героиняларға туҡталыр инегеҙме? 13 егеттең 10-һы Пушкиндың «Иҫке модалы» героиняһын өҫтөн күреүҙәрен белдергән.

**Ә егеттәргә килгәндә... Хәйер, бер йәш кешенең фекерен тыңлайыҡ әле: «Газеталар ни өсөн һаман ниндәйҙер нәфислек тураһында яҙа? Хәҙерге тиң хоҡуҡлыҡ осоронда быуаттар туҙанына сумып ҡалған бындай хөрәфәттәрҙе ҡабат-ҡабат иҫкә төшөрөүҙең нимәгә кәрәге бар? — ти ул. — Минең яратҡан ҡыҙым, мәҫәлән, үҙем кеүек тәшсы булып эшләй. Минән дә, башҡаларҙан да кәм эшләмәй ул. Шулай булғас, ниңә мин уның ҡаршыһында һығылып-бөгөлөп үҙемде лә, уны ла кәмһетергә тейеш?»**

Дөрөҫ, бындай «ташсы» һүҙе урынына «инженер», «технолог», «ашнаҡсы», «һауынсы», «врач» һәм башҡа бик күп һөнәр атамаларын яҙырға мөмкин. Бик күп йәштәрҙең фекеренсә, тәҙәләштәме, лабораториялама йәки фермалама эшләмәһен, ҡатын-ҡыҙға баш эйеү, уға табыныу — барыбер анохронизм.

Шуның менән бергә, Ҡатын-ҡыҙға ҡарата уның үҙенә генә хас культ булдырыу талабы ла бик көслө.

Ы СЫНЛАП ТА, Ҡатын-ҡыҙҙы ололау нимә һуң ул? Шундай оло ихтирамды ҡайҙан алырға, матриархаттан һорап тороп булмай бит?! Урта быуат рыцарҙарынан да әжәткә алып булмай.

Бәхеткә күрә, уларҙың кәрәге лә юҡ. Беренсенән, беҙҙең осор ҡатын-ҡыҙҙың үҙ рыцарының батырлыҡтарын күҙәтеүҙән, мөхәббәттә аңлашыуҙарҙан уҙа алмаған һылыу булып ҡалыуына ризалашмаҫ ине. Сөнки хәҙерге ҡатын-ҡыҙҙар үҙҙәре үк батырлыҡҡа ынтыла. Шул иҫәптән — мөхәббәт хаҡына яһала торған батырлыҡҡа ла.

Бөгөнгө осоробоҙ героиняһының гүзәл образын бер әңгәмәлә генә түгел, ул әңгәмәлә лә һүрәтләү ауыр, ғөмүмән, ул яҙыусылар, кинематографистар эше. Шулай ҙа уйландыра: беҙҙең китаптарҙан һәм фильмдарҙан кемде үрнәк итеп алырға мөмкин? Заманында Мирхәйҙәр Фәйзиҙең Ғәлиәбаныуы, Мирсәй Әмирҙең Миңлекамалы, Саниәһы, Ғүмәр Бәшировтың Нәфисәһе үрнәк булды. Ә бөгөнгө кен Нәфисәләрен, заманыбыҙ Ғәлиәбаныуҙарын ҡайҙан табырға?

Сибәрҙәр бар, төплө аҡыллылар бар, үҙ-үҙен аямаған фиҙакәрҙәр бар... Тормошта гармоник шәхес булараҡ нәҡ ҡатын-ҡыҙҙар ирҙәргә ҡарағанда йышыраҡ та, күберәк тә осрай. Әсә булараҡ ҡына түгел, мөхәббәттә генә лә түгел, ә ижадта, ҡайнап торған тормошобоҙҙоң теләһә ҡайһы өлкәһендә, йәмәғәт эштәрендә хәҙерге осор героиняһы була алырлыҡ ҡатын-ҡыҙ бар, бар ул беҙҙең арала!

**Н. АСРАРОВ.**

Татар АССР-ы;
Аҡтаныш районы,
Яңы Әлим ауылы.

## Сәләмәтлек өҫтәүселәр

Өфө витамин заводының таблетка рәүешендә витамин яһау цехында ғәмәлдә йәш ҡыҙҙар эшләй. Шулай булырға тейештер ҙә ул, сөнки ҡатын-ҡыҙ тәмле итеп аш-һыу әҙерләү менән дан тота. Витаминдар етештергәндә лә кәрәк ундай оҫталыҡ.

Ҡыҙҙар айлыҡ планды 125—130 процентҡа үтәй. Цех эшселәре сығарған «Ревит», «Гендевит», «Ундевит», «Декамевит», «Аэровит» витаминдары күп кешеләргә яҡшы таныштыр. Улар кешеләргә һаулыҡ өҫтәй.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: Зилена Хасанова, Алла Топчий, Нина Родионова, Гөлнәз Исхакова.

**Ю. КӘРИМОВ фотолары.**

# Халыҡ дошмандары КЕМДӘР УЛАР?



А. ТАҺИРОВ — «Инҡилап ҡояшы»ның тәүге редакторы ла. 1925—1927 йылдарҙа Мәскәүҙә Коммунистик академияла уҡыған, 1931—1937 йылдарҙа БашЦИК председателе, 1932—1935 йылдарҙа Бөтә Союз Үҙәк Башҡарма Комитеты Президиумының ағзаһы, 1935—1936 йылдарҙа совет делегацияһы составында Төркиәлә һәм Францияла булған, бер үк ваҡытта башҡорт әҙәбиәтен үҫтереү эшенә күп көс һалған (20-нән ашыу пьесаһы, 3 романы, 5 повесы, әллә күпме хикәйә һәм очеркы, милли әҙәбиәт һәм сәнғәт үҫешенә ҡағылышлы мәҡәләләре бар).

Ғ. Амантай тураһында документаль повесть яҙыусы Б. Байымовта һаҡланған архив мәғлүмәттәренән:

Ғабдулла АМАНТАЙ (1907—1938) башланғыс белемде һәм тәрбиәне үҙ атаһынан алған, 13 йәшендә — комсомол, 17-лә партия сафына баҫҡан. Техникум тамамлағас, ике йыл комсомол һәм совет аппаратында эшләгән, биш йыл йәштәрҙең өлкә газеталарында яуаплы редактор булған. Ошонан һуң Ленинград институтының тюркологик семинарияһында уҡыған ерендән академик А. Н. Самойловичтың саҡырыуы буйынса Тарих-лингвистика институтына күскән һәм бер йылда — ике курсты, йәнә бер йылдан аспирантураны тамамлаған. Кандидатлыҡ диссертацияһы «Бабич һәм уның ижады»на арналған булған. Нәҡ ошо йылдарҙа, Башҡортостан ғилми-тикшеренеү институтының стажеры ла булараҡ, «Башҡорт совет әҙәбиәте тарихының ҡыҫҡаса очеркы» тигән хеҙмәт өҫтөндә эшләгән, шулай уҡ Мәскәүҙәге Коммунистик академияға бер нисә айға саҡырылып, башҡорт теле, фольклоры, театры һәм Октябргә тиклемге культура тарихы буйынса, рәсми баһаламала әйтелгәнсә, «ВКП(б) Үҙәк Комитеты һәм Коммунистик академия заданиеларына тулыһынса яуап биргән» эш башҡарған. 1933 йылда 26 йәшендә Өфөгә Тел һәм әҙәбиәт институтына директор итеп ҡайтарылған. Бер үк ваҡытта Башҡорт педагогия институтында фольклор уҡытҡан, Яҙыусылар союзында яуаплы секретарь булған.

Ленинградта йәшәгән квартираһы, райисполком ҡарары менән, «үҙе ҡайтҡансы» һаҡланырға тейеш булған. Ул, күрәһең, иртәме-һуңмы үҙе уҡыған һәм йәшәгән институтҡа ҡайтырға ниәтләнгәндер.

Ғ. Амантай үлтерелгәндә уға бары 30 булған. Әммә ҡыҫҡа ғына ғүмерендә туған әҙәбиәт буйынса V кластан алып X класҡа тиклем программа һәм дәреслектәр, башҡорт теле, әҙәбиәте һәм фольклоры мәсьәләләренә, милли әҙәбиәтте билдәләү принциптарына арналған байтаҡ мәҡәләләр, кескәйҙәр өсөн художестволы әҫәрҙәр ҡалдырып өлгөргән.

Амантай ҡулға алынғас, балалар табыу йортонан өйөнә саҡ ҡайтып ингән ҡатынын һәм берсеһенән-берсеһе ваҡ дүрт балаһын урамға ҡыуып сығарғандар, ә ғилми хеҙмәттәрен, донъя күргән һәм күреп өлгөрмәгән әҙәби әҫәрҙәрен, тамамланып бөтмәгән ҡулъяҙмаларын алып киткәндәр.

Әсәҙуллин «халыҡ дошмандары»ның хеҙмәттәрен халыҡҡа еткергәне өсөн Башҡортостан китап нәшриәтен тәнҡитләүе менән, асылда, нәшриәт директоры һәм бер үк ваҡытта баш редакторы, күренекле йәмәғәт эшмәкәре, яҙыусы Б. Ишемғоловҡа ҡыҙыҡҡан.

«Совет Башҡортостаны яҙыусылары» тигән белешмәнән:

Булат ИШЕМҒОЛОВ (1900—1938) — 1919 йылдан партия ағзаһы, Колчакка ҡаршы һуғыштарҙа ҡатнашҡан, хәрби комиссариат, комсомол, совет мәктәптәре, волость Советтары, ярлылар комитеты кеүек урындарҙа етәксе булған, бандиттар, дезертирҙар, сит ил агенттары менән көрәшкән, 1924 йылдан партия эшендә, 1925 йылдан «Башҡортостан» газетаһы редакторы, В. И. Ленин әҫәрҙәрен башҡортсаға әйләндереү комиссияһында редактор, «Йәш юҡһыл» газетаһын ойоштороусыларҙың береһе һәм уның тәүге редакторы, 30-сы йылдарҙа Башҡортостан Яҙыусылар союзы идараһында председатель урынбаҫары, «Октябрь», «Дәһри» журналдарында редактор урынбаҫары. Уның әҙәби һәм публицистик мираҫы ишле, культурабыҙ тарихында тотҡан урыны һәм роле әһәмиәтле.

Исеме һәм вазифаһы аталмайынса телгә алынған Хәсәнов, доноссының һүҙ уңайынан сығып ҡарағанда, өлкә комитеттың яуаплы работнигы Х. В. Хәсәнов булырға тейеш.

Зәки ВӘЛИДОВ — башҡорттарҙың быуаттар төпкөлөнән һүнмәй килгән милли азатлыҡ өсөн көрәшен Октябрҙың тәүге көндәренән үк тиерлек дауам иттереп, Башҡортостан хөкүмәтен төҙөүгә һәм армияһын булдырыуға күп көс һалған шәхес, Башревкомдың тәүге председателе һәм Башҡорт республикаһының хәрби комиссары. Илдә граждандар һуғышы йәйелгәс, дәүләтлелектән яҙмау өсөн ҡоралла та ла, идеологик яҡтан да көрәште етәкләгән. Һөҙөмтәлә Автономиялы, йәғни үҙаллы Башҡорт Совет Социалистик Республикаһын төҙөүгә фәҡәт ошо хөкүмәтебеҙҙең вәкилдәре Мәскәүҙәге үҙәк власть менән договорға ҡул ҡуйған. Шулай итеп, Зәки Вәлидиҙең тарихыбыҙҙағы роле һәм урыны баһалап бөткөһөҙ. КПСС Үҙәк Комитеты эргәһендәге Маркс-Энгельс-Ленин институтында З. Вәлидиҙең В. И. Ленинға яҙған хаттары һаҡлана. Ул хаттар З. Вәлидиҙең тарихыбыҙҙағы прогрессив роленә ҡарата икеләнергә урын ҡалдырмай.

Дөрөҫ, 1920 йылдың июнендә уға Төркиәгә китергә тура килгән. Әммә был сараһыҙҙың көнөнән эшләнгән. Шуны ла онотмайыҡ: талантлы шәхес булараҡ, ул унда ла юғалып ҡалмаған, Стамбул университеты профессоры булған, Кембриджда (Англия) лекциялар уҡыған, үҙен исеме бөтә донъяға мәғлүм тарихсы һәм телсе ғалим итеп танытҡан.

БИКБАЕВ һәм БАЙЫМБӘТОВТАР күмәктәр, доноссы уларҙың кемдәрен күҙ уңында тотҡандыр, әйтеүе ауыр. Әммә шуныһы шикһеҙ, Вәлидов һымаҡ изге юлда йөрөүселәр араһында һатлыҡ йәндәр булмаған.

Доноста миллионер РӘМИЕВ тиелгәне — татар поэзияһының күренекле вәкиле, үҙенән һуңғы шағирҙар өсөн әҙәби оҫталыҡҡа өйрәнеү мәктәбенә әүерелгән Дәрдмәнд (Закир Рәмиев, 1859—1921) һәм уның ағаһы Шакир Рәмиев, 1906 йылдан — Ырымбурҙа «Ваҡыт» газетаһын, 1908 йылдан «Шура» журналын сығарып, заманы өсөн демократик һәм прогрессив идеяларҙы яҡлаусылар, татар һәм башҡорт ижтимағи фекер, культура һәм әҙәбиәт үҫешенә ыңғай йоғонто яһаусылар.

«Һиҙгер» һәм уяу» Әсәҙуллин капиталистик йәмғиәттә бер үҙе генә социализм закондары буйынса йәшәмәгәне өсөн нисек әле Ф. Энгельсты ғәйепләүгә барып етмәгән!

ПРИГОЖИН, 1934 йылда Ленинградта өлкә һәм ҡала комитеттарының беренсе секретары, С. Киров сталинсылар тарафынан үлтерелгәс, ауыртҡан баштың бәләһе һауҙыҡына тигәндәй, ҙур төркөм составында Өфөгә һөрөлгән.

Мәскәүҙә троцкизмда ғәйепләнеп ҡулға алынған журналист, Ленин гвардияһынан ҡарт большевик К. Радек «тикшереү» барышындағы баҫым аҫтында С. Кировты үлтереүҙә Пригожин да ҡатнашты, тигән.

Күҙгә күренмәс мәкер епте Радектан — Пригожинға, Пригожиндан — Амантаевҡа, Амантаевтан — Таһировҡа көсәнә-көсәнә тартҡас, улар бөтәһе лә административ-бойороу, репрессив аппараттың иҙмәһенә эләктерелгән.

Әсәҙуллин доносын артабан былай дауам иткән:

«Таһировтың «хеҙмәттәреп» театрҙа уҡыйҙар, етешһеҙлектәре күплектән, артистар Ҡудашевҡа мөрәжәғәт итәләр: «Тағы берәй ҡат редакторламаҫһығыҙ микән?» Ҡудашев боронғо ләкәп менән яуап ҡайтара: «Иптәштәр, Хужа Насретдинды беләһегеҙҙер, моғайын?» «Эйе», тиҙәр тегеләр. «Бына бер заман батшаның юртағы юғала. Батша бөтәһенә лә эҙләргә ҡуша. Хужа Насретдин, йүгән алып, урман буйлап китә. Йырлай-йырлай китеп барғанында, берәү ҡаршыһына осрап: «Нәмә эҙләйһең бында?» — тип һорай Хужанан. «Батшаның юртағы юғалған бит, белмәйһегеҙме ни?» «Һеҙ шуны эҙләйһегеҙме?» «Эйе», — ти Хужа. «Шундай ҡайғылы көндә йырлай-йырлай киләһегеҙме? Шулай эҙләйҙәрме ни?» — ти теге Хужаға. Шул сағын Хужа Насретдин: «Яттарҙың атын шунан да яҡшыраҡ эҙләмәйҙәр», — ти. Ул пьесаны төҙәтә-төҙәтә яҡып бөттөм инде, ти Ҡудашев.

Ошо һүҙ Таһировҡа барып еткәс, Ҡудашев уның дошманына әйләнде тиерлек. Шуға барып етелә, яҡшы һәм тыныс урын табам тиһәң, Таһировҡа дуҫтарса хат яҙып, тоғролоғоңдо белдереп, әҫәрҙәрен маҡтамайынса булмай. Бөтә дошман элементтар Таһировтың иң яҡын дуҫтарына әйләнә. Уның әҫәрҙәрен маҡтаған һәр кем, уныңса, ысын совет кешеһе була, киреһенсә, уны Ҡудашев һымаҡ тәнҡитләүсе шикле әҙәмгә әйләнә. Шулай бер мәл Шабаев, үҙенең хеҙмәттәрен баҫып сығарыуҙы талап итеп, Башҡортостан нәшриәтенә мөрәжәғәт итә; кулактар рухында яҙылған романы кире ҡағылғас, Шабаев уны Погребинскийға арнай. Һөҙөмтәлә был зарарлы әҫәр шундуҡ донъя күрә. Бына шундай юлдар менән Башҡортостанға килеүсе халыҡ дошманы М. Крымов, контрреволюцион романдың авторы Илъясов һ. б. Таһиров йөҙөндә системалы рәүештә ярҙам һәм ярлыҡау таба. Яхин, Мәүлетҡолов, Сиразетдинов, Байымов һ. б. байтаҡ халыҡ дошмандарының һәм дошман элементтарҙың әҙәбиәттә һәм нәшриәттә яуаплы урын биләүен башҡаса ни менән аңлатырға һуң? Яҙыусымы улар? Юҡ, бер ҡасан да улар яҙыусы булманы! Араларынан, исмаһам, берәүһенең берәй әҫәре бармы? Береһенеке лә юҡ! Нишләп һуң улар шулай еңел генә яҙыусы иҫәбендә йөрөйҙәр? Таһиров менән Ишемғоловҡа ярамһаҡланған һәр кем яҙыусы була ала, тиҙәр ҡайһы берәүҙәр. Әммә хәҡиҡәт унда ғына түгел. Байымовтың — шпион улы, Фәтихтең халыҡ дошманы икәнен Ишемғолов менән Таһиров яҡшы белә, ләкин уларға төрлө юлдар менән ярҙам итәләр».

Был өҙөктә телгә алынғандар тураһында «Совет Татарстаны яҙыусылары» тигән белешмәнән:

М. ШАБАЙ (1913—1963) — татар совет прозаһында үҙенсәлекле лирик хикәйәләре менән танылған яҙыусы, бер нисә китаптың авторы.

М. КРЫМОВ (1898—1938) — 1934 йылдан СССР Яҙыусылар союзы ағзаһы, художестволылыҡ яғынан күп кенә етешһеҙлектәре булыуға ҡарамаҫтан, уның ижады актуаль яңғырашы һәм революцион пафосы менән 20—30-сы йылдарҙағы татар поэзияһының үҫеш тарихында үҙенсәлекле урын тотҡан. Ул 1938 йылдың 1 авгусында сирҙән үлә.

Р. ИЛЬЯС (1908—1943) — 1929 йылдан партия ағзаһы, Грозный ҡалаһында йәмәғәтселек һәм комсомол эшендә булған, 1933 йылдан Ҡазанда газеталарҙа, Главлитта эшләгән һәм бер үк ваҡытта әҙәби әҫәрҙәр ижад итә.

Б. Байымов һөйләгәндәрҙән:

Мөхтәр БАЙЫМОВ (1903—1938), Ғ. Амантай кеүек үк, иртә өлгөргән шәхес булған, Ленинградта аспирантурала уҡыған, шул саҡта Төркиәгә алты айға тел буйынса стажировкаға ебәрелгән, эшкә Өфөгә ҡайтарылғас, партия өлкә комитетында эшләгән, Башҡортостан китап нәшриәте эргәһендәге марксизм-ленинизм классикаһын башҡорт теленә тәржемә итеү комиссияһының етәксеһе, А. С. Пушкин әҫәрҙәрен дә башҡортсаға әйләндергән. Үҙе лә шиғырҙар яҙған. Баҫылған шиғырҙарынан баҫылмағандары күберәк булған. Бөгөнгө көндә Ҡазанда йәшәгән ҡатыны, музыкант Мәрйәм Байымова һөйләүенсә, М. Байымовты ҡулға алырға ике НКВД-сы менән С. Ҡудаш һәм И. Гәрәй килгән. Өйөндәге бөтә ҡулъяҙмаларын, шул иҫәптән шиғырҙарын да әлеге дүртәү алып киткән.

М. ХӘМИЗУЛЛИНА,
филология фәндәре кандидаты.

(Дауамы. Башы 43-сө һанда).

# ЯБАЙ ҒЫНА ҺҮҘҘӘР

**Башҡорт илен тотош утҡа**
**солғап,**
**Тәфтиләүҙәр ниҙәр**
**ҡылмаған?!**
**Тик батшалар телен**
**ниҫкәндә лә,**
**Башҡортом бит телһеҙ**
**булмаған!**

**Р. БИКБАЕВ.**

Донъяла меҡ-мең һүҙҙәр бар. Улар береһенән-береһе матур яңғырай. Ләкин шул һаныһыҙ һүҙҙәр араһында бөтәһенән дә матурыраҡ ишетелгән, кеше йөрәгенә иң яҡын, кеше күңеле өсөн иң ҡәҙерле, кеше ҡолағын гүзәлдәрҙән-гүзәл моңло көй һымаҡ иркәләгән һүҙ бар. Кеше уны йөрәгенең һәр тибеше һайын ҡабатларға әҙер: Әсә!... Әсәм теле!.. Ниндәй ғорур яңғырай был ике һүҙ!

Әгәр, яҙғы йылы йомшаҡ елде йәнгә ҡайһылай рәхәт береүен аңлатырға теләһәк, беҙ уны «әсә һулышылай», тибеҙ. Тыуған ил — Ватандың беҙгә ни тиклем ҡәҙерле булыуын тулыраҡ аңлатыр өсөн, беҙ уны «Ватан — әсә» тип атайбыҙ, ә ни өсөн беҙ үҙебеҙҙең телде шулай назлап, «әсәм теле» тип йөрөтәбеҙ икән?

Донъяға тыуғас та, баланың күҙҙәре иң тәүҙә ҡояш нурҙары һәм шул нурҙар кеүек үк балҡыған әсә ҡараштары менән осраша. Бала, теле асыла башлағас та, иң элек «әсәй» ти.

Туған телем! Әсәм теле! Ниндәй ғорур кескә эйә ул һүҙҙәр! Әгәр үҙ телемде белмәһәм, тыуған еремдән ситтә йәшәһәм, мин үҙемде бәхетле тип әйтә алмас инем. Юҡҡа ғына халыҡ мәҡәле «Дуҫынан айырылған — ете йыл илар, иленән айырылған илле йыл илар, теленән яҙған — мәңге илар», тимәгәндер. Тыуған ерендә йәшәп, әсә телендә һөйләшеү — үҙе бер бәхет бит ул.

Беҙҙең өсөн башҡорт теле туған тел һанала. Был телдә бөгөн бер миллиондан артыҡ кеше һөйләшә. Ләкин рус теле лә беҙгә бик яҡын һәм ҡәҙерле. Был ике тел күп ептәр менән тығыҙ бәйләнгән.

Тел йәмғиәт үҫеше менән тығыҙ бәйләнештә быуаттар буйы камиллаша барған ижтимағи күренеш, кешелектең оло яҙмышы ул. Диңгеҙгә әллә күпме йылғалар, шарлауыҡтар, гөрләүектәр ағып төшөп, уның кеүҙәтен арттырған кеүек, тел дә үҙенең үҫеш юлында ошондай «йылғаларға» мохтажлыҡ кисерә.

Ләкин «ҙур аҡса», рәхәт тормош эҙләп ситкә сығып китеп, үҙ милләте телен «онотоп», ватып-емереп русса һөйләшеүселәр юҡ түгел. Эйе, рус теле — бөйөк тел, юлбашсыбыҙ В. И. Лениндың туған теле. Ләкин донъялағы бөтә телдәр ҙә кешелектең бөйөк байлығы. Уның бөйөклөгө халыҡ һанының иҫәбе менән билдәләнмәй.

Мин үҙ телемде яратам. Әҙәбиәт дәресенә мин ниндәйҙер тамашаға килгәндәй керәм... Ләкин һуңғы йылдарҙа башҡорт теленең юғала барыуы мине ныҡ борсолдора. Башҡорт халҡы сит өлкәләргә күсеп китә, йә, ауылда башҡорт мәктәбе булмауҙан, балалар рус йәки татар телендә уҡырға мәжбүр. Шуның өсөн үҙгәртеп ҡороу барғанда, башҡорт телен нисек тә ҡотҡарып ҡалыу кәрәк.

Моңло, матур, бай, туған телем. Милләт телем — минең йөрәк тибешем, йәшәү дәртем, бәхетем.

**Ирек ӘХМӘТШИН,**
**10-сы класс уҡыусыһы.**
Иглин районы,
Түбәнге Ләмәҙ урта мәктәбе.

Низаметдин Әхмәтов

# Азатлыҡ урамы

АВТОБИОГРАФИК ЭССЕ

Һинең званиең хәрбиҙәрҙеке түгел, ә махсус яҙалаусы званиеһы, тип аңлаттым. Иә, алла, миңә был ниңә кәрәк булғандыр! Совет власы йылдарында күп һүҙҙәр мәғәнәһеҙләнде йәки үҙенең мәғәнәһен кире яҡҡа үҙгәртте шул, бында Муська ла, мин дә ғәйепле түгел. Быға минең бала саҡтан уҡ ҡалған баш бирмәү ғәҙәтем ғәйепле. Һәм шунан китте лә китте инде! Мин баш бирмәйем, ә Муська бөтә йәһәттән ишәк булып сыҡты. Биш йыл буйы тиерлек дауам итәсәк ҡот осҡос тормош башланды. Беҙҙең ҡапма-ҡаршы тороу ҡайһы бер саҡта көлкө формалар алды, ләкин йыш ҡына көлөрлөк булмай ине.

Бер саҡ, хәҙер инде сәбәбен хәтерләмәйем, мине штраф изоляторынан һөйрәп сығарҙылар, еңелсә типкеләнеләр, ҡулға сылбыр кейҙерҙеләр һәм мөйөштәге яңғыҙҙар камераһына ултырттылар. Себер төньяғында декабрь башы, тәҙрә өлгөһө ватылған, уның эргәһендә иҙәндә инде иремәүсе ҡар өйөмө, ике тышҡы стена боҙ менән ҡапланған, тышта йыуаная барыусы боҙбармаҡтар күренеп тора. Мин ялан аяҡ, төймәһе элдерелмәгән «хужа» курткаһында, уның астында бер майка ғына, салбарымдың берҙән-бер һәҙәбе бер еп менән нығытылған һәм салбар һыпырылып төшә, минең ябыҡ тәнем уны тота алмай. Куртканы һәҙәпләп, салбарҙы өҫкә күтәреп булмай, ҡулдар арҡаға ҡорос сылбыр менән бәйләнгән. Минең ҡулдар тиҙҙән шешенә, шунлыҡтан сылбыр торған һайын ныҡыраҡ ауырттырыбыраҡ ҡыҫа. Тәүҙә мин ауыртыуҙы ла, һалҡынлыҡты ла һиҙмәйем: алыштан һуң һыуынып етмәгәнмен, йөрәк әле ярһып тибә, миңә эҫе һәм күңелле. Эш шунда, рәшәткә ишеге эргәһендә Муська тора һәм ләззәтләнеү менән миңә ысылдай: «Иә, нимә, гражданин хөкөм ителеүсе, тағы ла тәртип боҙабыҙмы?» Ул минең һөйләшә башлауымды, сылбырҙы алыуымды һорауымды, «гражданин начальник зинһар...» һәм башҡа шундай һүҙҙәрҙе әйтеүемде генә теләй. Ә мин башымды юғары сөйҙөм. Күҙҙәр күҙлектән дә юғарыраҡ, мин һынымды турайттым, күкрәгемде кирҙем һәм йөрөп ятам. Тәҙрә эргәһенән — ишеккә табан, ишектән — тәҙрәгә табан. Мин уны күрергә лә, ишетергә лә теләмәйем. Әммә мин уның бысраҡ яғаһына һәм тешләнгән тырнаҡтарына тиклем асыҡ күрәм. Хатта уның ирендәре араһындағы төкөрөктөң сыртлауын ишетәм. Миңә ғәмәлдә һалҡын һәм ауыртыу көсәйә бара. Мин ҡотороу хәленә етәм. Һәм йүгереп барып башым менән ишек рәшәткәһенә бәрелгәнгә тиклем (ә ул быны теләй) ямщик йырын йырлайым.

**Степь да степь кругом,**
**Путь далек лежит.**
**В той степи глухой**
**Замерзал ямщик.**

Мин был йырҙы яратам. Мин ысынлап мауығам һәм ҡысҡырып, үҙ-үҙемде онотоп йырлайым. Ишектән — тәҙрәгә табан, тәҙрәнән — ишеккә табан, минең аҙымдар киң, ғәзәтләнмәгән куртка елберҙәй, салбар төймәһе ырғып китә һәм мин ике хәрәкәт менән аяғымды «сылбырҙан» бушатам һәм ул — Муська йөҙөнә оса һәм рәшәткәгә эленеп ҡала... «Хужа» трусында, ә уның арты йыртылған, мин көлкөлө, моғайын, ләкин мин йырлайым, күңелләнеп тиерлек йырлайым, ә ул һаман китмәй, һаман тел сарлай һәм ысылдай, хәҙер уға минең уны асыу менән һүгенеүем дә етер ине, ә мин

(Дауамы. Башы 43-сө һанда).

йөрөйөм һәм йырлайым. Һәм уны ишетмәйем дә, күрмәйем дә. Аҙаҡ килеп, ул ишекте шап итеп яба һәм миңә «волчок»тан ҡысҡыра. «Гражданин хөкөм ителгән, йырлап бөткәс, салбарығыҙҙы кейергә теләгәс, гражданин начальникты саҡырығыҙ — мин бөгөн дежурҙа».

Унан бары тик әшәкелек кенә көтөргә мөмкин ине: лагерҙа дежур офицер 24 сәғәт эшләй. Бары тик иртәнге 9-ҙа ғына алмашынасаҡ. Ә киске һәм төнгө ваҡытҡа улар зонала бөтә мәсьәләне бер үҙҙәре хәл итә. 9-ға тиклем көтөүе оҙаҡ: әле киске 8 ҙә юҡ. Әлбиттә, теләһә ниндәй башҡа дежур офицерҙан мин сылбырҙы алыуҙы һәм йылы камераға күсереүҙе һорай алыр инем. — Бында бер ни юҡ, был ғәҙәти эш. Бүтән бер ДПНК мине яланғас һәм сылбырлы хәлдә был һыуыҡта ҡалдырырға батырлыҡ итмәҫ ине. Ләкин бөгөн ДПНК — Муська, мин үҙемде алйот ныҡышмалылығым өсөн тағы бер тапҡыр һүктем, ләкин артҡа табан юл юҡ ине инде.

Әгәр ҙә бик түҙемле булғанда, сылбырҙағы ҡулдың ауыртыуы үтә һәм ул ҡатып ҡалыу хәлен ала. Ләкин мин һалҡындан шыҡырайҙым. Йырлауҙы дауам иттем. Ләкин туңған ирендәр, тәүге ике юл көйөн генә мөңөрҙәй ала: ишектән тәҙрәгә табан — беренсе юлын, тәҙрәнән ишеккә табан — икенсеһен. Артабан да шулай. Сылбырҙа, салбарһыҙ, ялан аяҡ һәм бары тик «Степь да степь кругом»... Мин алйотланыу сигенә етәм, бер нәмә лә уйламайым, бер нәмә лә теләмәйем. Мин һаман да йырлайым да йырлайым, йөрөйөм дә йөрөйөм... Иртәнге сәғәт 5-тәр тирәһендә камера асылды, офицер һәм бер нисә надзиратель инде. Муська улар араһында юҡ ине. Улар өндәшмәйенсә генә ҡулдан сылбырҙы ысҡындырҙы, минең һорауымдан тыш, өндәшмәйенсә генә бушлат бирҙеләр, һәндерәне астылар. Мин быларҙың бөтәһенә лә хуш күңел менән ҡарайым, миндә бер ниндәй теләк юҡ, ләкин бушлат ябынғас һәм уның аҫтында бөгәрләнеп ятҡас, ә быны тотҡондар ғына эшләй ала, ҡыҫылған тамырҙарҙан тәүге ҡан тамсылары түҙеп торғоһоҙ әрнеү менән үтә башлағас, бер-бер артлы өшөүҙең биҙгәк өйәнәге башланғас, минең тәнгә ҡөҙрәтле йылы ингәс кенә, минең күңелде әйтеп бирә алмаҫлыҡ рәхмәт тойғоһо биләне, мин йылынып, рәхмәтле һәм бәхетле булып йоҡлап киттем.

Был 1978 йылдың декабрендә булды, минең экспорт бүрәнәһе партияһы менән хат ебәреүем өсөн бирелгән 45 карцер тәүлегемде үткәргән мәл ине был. Шул саҡтан бирле бик күп ваҡыт үтте, мин йылына ике тапҡыр яңғыҙҙар камераһында, бик күп тәүлектәр изоляторҙарҙа ултырҙым. Һәм бына тағы ла, өсөнсө тапҡыр, мине яңғыҙҙар камераһына ултырттылар. Һәм ниңәлер янымa Муська йыш инә башланы. Бик оҙаҡ һөйләште, матур һүҙҙәр әйтте, минән бер ни талап итмәне, киреһенсә, үҙе тәҡдим итә һәм, мәҫәлән, диамат һәм истмат буйынса китаптар һәм был жанр классиктарының айырым әҫәрҙәрен килтерә. Иҫемдә, мин Ленинды ҙур ҡыҙыҡһыныу менән уҡыным, уның менән һоҡландым. Һәм беҙ Муська менән бөтә яҡты һәм изге нәмәләр тураһында һөйләштек, ҡайһы берҙә миңә беҙ фекерҙәштәр һымаҡ та тойолдо. Һәм мин, алйот, үҙемдең иллюзияларға ышандым. Муськаның да көслө булыуына ышандым. Ә ул реванш алырға әҙерләнгән, һәм сәбәп, уңайлы мәл көткән икән. Һәм көтөп алды. Бер саҡ мин ниндәйҙер сәбәп буйынса ике ҡулымдағы венаны киҫтем, билдәле, бының өсөн миңә яза бирелде, ғәҙәттәгесә ҡулға сылбыр кейҙерҙеләр. Асыҡ яраға сылбыр тештәренең сәнселеүе бик тә әрнеткес, ләкин надзирателдәр надзиратель инде: кәрәгенсә сылбыр кейҙерәләр һәм китәләр. Уларҙың башҡа эштәре бар, тағы ла кемгәлер сылбыр кейҙерергә кәрәк. Улар үҙ эштәрен эшләне һәм китте. Һәм шунда Муська килеп инде. Мин иҙәндә ҡанға һәм тиргә буялып ятам, йәнәштә — Муська китаптары өйөмө.

«Гражданин хөкөм ителеүсе, тимәк, тағы тәртип боҙабыҙ, — тип ләззәтле мығырҙаны ул. — улай яҡшы түгел, тип гражданин начальник тағы күпме ҡабатлай ала!» Ул сылбыр ҡулсаларына аяғы менән баҫты, шунда уҡ кире алды һәм ҡайтанан баҫты. Һәм тағы ла, тағы ла, тағы ла. Сылбыр тештәре һөйәктәргә барып етә, асыҡ яра буйлап йөрөй. Бер мәл мин йөрәктең туҡталыуын тойҙом. Мине хәлһеҙлек солғап алды. Ҡоҫҡо килә. Бына-бына аңды юғалтыу билдәһе. Тотҡон әгәр үҙенә сылбыр, йәғни «рубашка» кейҙерелеүҙән йәки башҡа төрлө яҙанан ғазаплана икән, бындай һиҙенеүгә шат: бер нисә минутҡа аңынды юйыу, ләззәтле ял — еңеү тиерлек. Мин аңымды юғалтманым. Тик бөтә тәнем тиргә батты, белмәйем, бәлки, кесе ярауым да булғандыр. Ләкин был бары тик һыҙлауҙы ғына билдәләүсе аң ине, уның дауам итеүенән ҡурҡыу ғына ине, мин ҡысҡырып шыңшыным, ихтимал, мин етерлек ныҡ һәм батыр кеше түгелмендер, ләкин хәҙер ҙә, хәтерләүе әле оят булһа ла, мин үҙемде нормаль кеше итеп тотоуымды беләм. «Гражданин, гражданин начальник...» — тип мин һыҙландым һәм башҡаса бер ни ҙә әйтә алманым. Муська тиҙҙән ҡәнәғәт булып ҡалды, һәм телектәшлек менән һөйләшә башланы. Мин уның йөҙөм эргәһендәге ботинкаһын ғына күрә ала инем. Улар ҡанға буялған, салбар манжеттары ла шулай уҡ ҡанлы...

Һуңынан мин марксизм классиктары китаптарының да ҡанға буялғанын күрҙем. Мин уларҙы Муськаға ҡайтарып биргәндә, шундай төҫтә булыуҙары өсөн ғәфү үтендем. «Зарар юҡ, — тине ул, — ҡан — бысраҡ түгел».

Сынйырҙың ысын тәғәйенләнеше — ауырттырыу түгел, ә ҡул иркен сикләү, был — идея буйынса шулай. Ләкин беҙҙә уны ағас сүкеш менән тубыҡҡа һалып һуғып индерәләр, ә кейҙермәйҙәр. Тәжрибәле надзиратель бер ҡулдың көсө менән шул тиклем итеп ҡыҫа, һеҙ хатта фани донъяны күрергә теләмәҫһегеҙ. Иҫемдә, Красноярск тикшереү төрмәһендә бер корпусной бар ине, милләте буйынса — азербайжан. Ул миңә яҡшы ҡарай һәм хатта ҡайһы бер нәмә менән ярҙам итә ине. Бер саҡ дарыу таратҡанда (мин аҡылдан яҙған тип табылғайным инде), медсестра мине алама һүҙҙәр менән һүкте һәм мин уға шундай уҡ һүҙҙәр менән яуап бирҙем. Һөҙөмтәлә мине туҡманылар һәм баҙға, яҙалау камераһына алып киттеләр: миңә «рубашка» кейҙерергә булдылар. Яртылаш сисендергәйнеләр һәм врач саҡырғайнылар инде (кешене шуның өсөн сисендерәләр, уның ярауы ауырға мөмкин һәм яҙалау мәлендә врач булырға тейеш, ул бәхетһеҙ йәндең аңына килгән мәлен билдәләй һәм тағы ла яңынан ҡыҫырға команда бирә), һәм бына мин йәйелгән «рубашка»ға ятҡайным инде. Ике надзиратель, быуырға әҙерләнеп, еңгә тотонғайнылар. Шул саҡта минең корпусной йүгереп килде һәм мине үҙенең коллегаларынан «һорап алды». «Мин ул кәзәне үҙем!» — тине ул һәм бүлмәһенә алып китте. Шул саҡта ул миңә, һине камераға былай ғына ебәрә алмайым, камералағылар һәм коридор надзирателдәре минең ярайһы уҡ ныҡ яҙалауымды күрергә тейештәр, тип аңлатты; хәҙер ул бер нисә минутҡа ғына минең ҡулға сынйыр кейҙерәсәк, уның эҙҙәре ҡалырға тейеш, тип аңлатты. Беҙҙең мөнәсәбәттәр шундай ине: мин баш тарта һәм камераға алып барыуҙарын талап итә ала инем. Ләкин корпусной камерала кемдәр ултырғанын минән күпкә яҡшыраҡ белә (һуңыраҡ ул шуларҙың береһен атаны һәм уның «кум»ға тапшырырға тейешле яҙыуҙарын күрһәтте). Ул сылбырҙы бер бармағы менән еңелсә борһа ла, мин бер минутҡа ла түҙә алманым: минең аяҡтарым ишелде, ҡолаҡтар яңғырап китте, күҙҙәрҙә осҡондар күренде, мин ҡысҡырып ебәрҙем. Сылбырҙа бер минут булдым, ә камераға танымаҫлыҡ булып, шешенгән ҡулдар менән әйләнеп ҡайттым, яза эҙҙәре бер айҙан ашыу бөтмәне.

Сылбырҙа булғанда ярҙам итерҙәй бер сараны ғына беләм: А. Блок шиғырҙарын яттан уҡыу. Рифмалар, аҙымдар һәм ауыртыу импульстары бергә тура килерлек йәки билдәле ритмда аралашырлыҡ итеп уҡырға һәм йөрөргә кәрәк. Ләкин быға өлгәшеүе ҡыйын, ә уңышлы килеп сыҡҡанда, ниндәйҙер бер ваҡытҡа был донъянан бөтөнләй китеп була. Һеҙҙе ғазапламаған донъяға, гармония, ритмдар һәм образдар донъяһына, иҫ киткес яҡты һәм еңел донъяға китеп торол була.

Хатта бөтә рәхимһеҙ яҙалауҙарға күнеккәндә лә үҙеңә һәм ғазаплаусыларыңа. «Ни өсөн?» — тигән һорау биреүҙән туҡтамайһың.

Штраф изоляторында мин ауырып киттем, температура күтәрелде. Иртә менән мине медсестра ҡараны һәм, температураны тағы бер тапҡыр кис тикшерәсәкмен, тине. Закон буйынса ауырыуҙы изоляторҙа тоторға ярамай. Кис менән мин медсестра саҡырыуҙы һораным: мин уның баракта икәнен һәм ауырыуҙар ҡабул итеүен ишеттем. Бер ниндәй яуап булмағанлыҡтан, мин яңынан шаҡыным. Миңә өнөмдә сығармаҫҡа, ә бүтәнсә ишеккә яҡын килмәҫкә ҡуштылар. Ә мин үҙемде хаҡлы тип тойҙом: мин ауырыу, миндә юғары температура, мин ярҙамға мохтаж! Мин ишеккә ныҡышмалы шаҡыным һәм врач талап иттем. Ярты сәғәттән командаһы менән ДПНК Зайцев килеп етте (төрмәләрҙә һәм лагерҙарҙа «буцкоманда» тигән нәмә бар, ул йәш һәм көслө надзирателдәр отряды, уларҙың бөтә эше тотҡондарҙы туҡмауҙан һәм буйһондороуҙан тора, улар саҡырыу буйынса эшләйҙәр һәм һәр ваҡыт бик ҙур асыу менән киләләр). Изоляторҙың ике ишеге бер-бер артлы бик тиҙ асылды. «Бында кемгә врач кәрәк — сыҡ!» — тине Зайцев, янаулы үкереп. Мин алға атланым, иптәштәр мине арттан тотто: «Алйотһоңмо әллә! Хәҙер иҙә башларҙар, урыныңда ҡал!» Ләкин мине тотоп булмай ине инде. Батырлыҡ менән ишектән сыҡтым, шунда уҡ миңә тапочкалар осто, тиҫтәләгән йоҙроҡ һәм тиҫтәләгән итек ябырылды, мине асыу менән оста «иҙҙеләр». «Сылбырға!» — тип команда бирҙе Зайцев. Һәм уны осталыҡ менән минең ҡулдарға үҙе быуҙы. Мин ауыртыуҙан сүгеп үк киттем. Ләкин типкеләп һәм һуҡҡылап, мине коридор буйлап һөйрәнеләр. Медсестра ултырған медкабинет эргәһенән алып киттеләр. Ҡырҡа ынтылып, мин санчасть түпһәһенә йығылдым, иремемде ярҙым, бер юлы һәм көслө ҡан атылды. «Наталья Васильевна», — тип хырылдарға өлгөрҙөм, мине кире һөйрәп алып киттеләр. Был «ҡыйыулығым» өсөн улар урамда үс алды: башта миңә ҡасырға ирек ҡуйҙылар, унан ҡыуып еттеләр, ҡарға һуғып йыҡтылар һәм хахылдап көлә-көлә типкеләнеләр. Һуңынан йәнә торорға мөмкинлек бирҙеләр, мин йәнә ялан аяҡ ҡар өҫтөнән уларҙан ҡасам һәм бөтәһе лә йәнә ҡабатлана. Аҙаҡ килеп минең хәлем ҡалманы. Бүтәнсә тора алманым, артабан улар мине аяғымдан һөйрәп алып киттеләр, ә мин ҡырағайҙарса үкерәм, сөнки минең сылбырҙағы ҡулдар башым артына ҡайырылғайны.

Юҡ, объектив булыу өсөн түгел, изге теләктән сығып, ғүмеремдәге башҡа ваҡиғалар тураһында ла һөйләргә теләйем.

Йыш ҡына шулай булды: иҫәпһеҙ-һанһыҙ көндәр буйы боҙло карцерҙа ултыраһың, ашатҡан көндәрҙе генә хәтерләйһең, өҙөк-һурыҡ ҡына йоҡлай алаһың, — бер-ике минут сүгәләп ултырып, йә аяғөҫтө килеш, сөнки һалҡынлыҡ иҙәнгә ятырға ҡушмай. Һин инде бөтә нәмә тураһында уйлап бөтәһең дә, иҫкә алып бөтәһең, барлыҡ үҙең белгән шиғырҙарҙы һөйләп, яратҡан бөтә йырҙарыңды йырлап бөтәһең. Һинә уны һеттәнгыс биналар һәм ҡалалар төҙөү ялҡытҡан инде.

(«Юность» журналынан алынды. 1990, № 3).

● Бөгөн — Космонавтика көнө



# Ю. Гагарин менән осрашыу

Өфө ҡалаһынан беҙҙең яҡташыбыҙ Григорий Петрачоктың Юрий Алексеевич Гагарин менән танышлығы бик оҙаҡҡа һуҙылмаһа ла, планетаның беренсе космонавы уның күңелендә ҡыйыу, ихтыярлы һәм һәр саҡ йылмайған килеш һаҡлана. Григорийҙың Ю. Гагарин менән осрашыуы космос карабы ергә төшкәс тә була.

— Ул ваҡытта мин Совет Армияһы сафында хеҙмәт итә инем, — тип хәтерләй Григорий Петрачок. — Приволжский хәрби округында штаб машинаһын йөрөттөм. Иң беренсе космонавты алып килеү кеүек яуаплы бурысты үтәү һәр йәш шоферға тәтемәй, әлбиттә...

Мәскәүгә осор алдынан Юрий Гагарин иң элек Куйбышевта туҡтай. Бына ошонда Григорий уны үҙ машинаһы менән көтөп тора ла инде. Юрий Гагарин егеттәргә етеҙ генә машинаға инеп ултыра ла, шунда уҡ:

— Юра... Ә беҙгә нисек өндәшергә? — тип танышыр өсөн ҡулын һуҙа. Григорий эске тулҡынланыу менән яуап бирә һәм һис уйламағанда:

— Тыныс булығыҙ, хәүеф-хәтәрһеҙ алып барып еткерермен, — тип өҫтәй. Гагариндың ҡабатланмаҫ йылмайыуы уға дәрт өҫтәй, һәм космонавтың «киттек» тип әйтеүе була, машина атылған уҡтай алға ынтыла...

Был ваҡиғаларҙан һуң байтаҡ ҡына һыуҙар аҡҡан, шулай ҙа иҫтәлектәр Григорийҙың күңелендә кисә генә булғандай хәтерендә. Юрий Гагариндың Герман Титов менән дачала төшкән бер нисә фотоһын да ул күҙ ҡараһылай ҡәҙерләп һаҡлай.

Григорийҙың үҙ биографияһы ла ҡыҙыҡлы ғына. Йәштән баянда уйнарға яратҡан. Аҙаҡтан музыка менән етди рәүештә шөғөлләнер өсөн, Өфөгә күсеп килә. Шулай ҙа яҙмыш елдәре тормош юлын үҙенсә борол ебәрә: ул һигеҙ йәшендә үк Григорий такси артына ултыра. Әйе, водителгә лә, музыкант кеүек, үҙ «инструментын» — автомобилде профессиональ кимәлдә яҡшы белеү шарт. Был йәһәттән егет отолмаған. Һөнәренә етди ҡарауы уны хеҙмәт уңыштары менән бүләкләй.

Ю. МАЙОРОВ.

ҺҮРӘТТӘ: Ю. Гагарин ергә аяҡ баҫа.

АВТОР архивынан.
Өфө.




# Бәйләнеш булдырайыҡ, дуҫтар!

Тыуған илебеҙгә фашистар Германияһы көслән таҡҡан һуғыш афәте Башҡортостандың көнсығыш яҡ төпкөлөндә, Архангель районына ҡараған беҙҙең Үргә Ләмәҙ (Төрөкмән) ауылын да ситләп үтмәне.

1941 йылдың сентябренең айлы, матур аҙ төнөндә, атайымды һәм улар йылы тирәһе 28 кешене һуғышҡа оҙаттыҡ.

Әле лә күҙ алдымда: уларҙы оҙатҡандан һуң ауылға ҡайғылы, моңһоу етем тәҫә кереп ҡалды. Айҙың бойоҡ нуры, китеүселәрҙең гармунға ҡушылып йырлаған һағышлы йырҙары, ул яманһыу хистәрҙе тағы ла арттырып, алыҫлашҡан һайын әкренәйә-әкеренәйә барып юғалды...

Унан һуң, 1942 йылдың февраль-март айҙарында беҙҙең 1923—25 йылғыларға ла нәүбәт етте.

Беҙҙең Үргә Ләмәҙ ауылынан бөтәһе 94 кеше китеп, шуларҙан ни бары 33-ө иҫән ҡайттыҡ. Бөгөнгө көнгә, йәғни Еңеү көнөнөң 45 йыллығына, ул имен-аман ҡайтҡан ағай-энеләрҙән (ситтә йәшәгәндәрҙе лә иҫәпләгәндә) ни бары 10 кеше иҫән ҡалғанбыҙ. Шул иҫәптән арабыҙҙа берҙән-бер ҡатын-ҡыҙ — Наилә Закир ҡыҙы Мөрсәлова ла бар.

Атайым, Шаймөхәммәт Зарипов, Ленинград фронтына эләгеп, революция бишеген дошман ҡамауынан азат иткәнгә тиклем 67-се армияның 136-сы уҡсы дивизияһы сафында һуғышты. Ә беҙ уларға ҡаршы, ҡулсаның тышындағы 2-се удар армияһының 256-сы уҡсы дивизияһы сафында, Волхов фронтында хәрәкәт иттек.

Ҡайтҡас, баштан үткәндәрҙе бергәләп иҫкә алып һөйләшеп ултырғанда, 5-се Рабочий поселогын азат итеп, Ленинград һәм Волхов фронттары бергә ҡушылғанда ла бер урында булғаныбыҙҙы белдек. Хатта демобилизацияға тиклем Белоруссияның Бобруйск ҡалаһындағы крепосты ла бергә алғанбыҙ, тик осраша ғына алмағанбыҙ.

Шул саҡтарҙы иҫкә алып, мәжлестәрҙә ултырырға тура килгеләгәндә, атайым үҙе сығарған түбәндәге йырҙарын йырлай торғайны:

**Ленинград ҡырҙарында**
**Оборонда торҙоҡ беҙ.**
**Ҡанлы һуғыш майҙанына**
**Күп мәртәбә керҙек беҙ.**
**Ҡарҙар яуа, буран уйнай,**
**Һыуыҡтар тора сатнап,**
**Аслы-туҡлы беҙ**
**һуғыштыҡ**
**Ленинградты һаҡлап.**
**Һыуыҡҡа ла түҙҙек беҙ,**
**Аслыҡҡа ла түҙҙек беҙ.**
**Окоптарҙа тәҙгә тиклем**
**Һыу эсендә йөҙҙек беҙ.**
**Фашистарҙы ҡыуып**
**киттек.**
**Ленинградтан башлап.**
**Дошман ҡасты**
**көнбайышҡа**
**Бөтә ҡоралын ташлап.**
**Ҡыуа торғас, барып**
**еттек**
**Немецтарҙың артынан.**
**Ҡайҙа ҡасырға белалмай**
**Иблес яҙҙы аҡылдан.**
**Праганы азат иттек**
**Ултырып ҡорос танкыға**
**Фашистарҙы**
**дөмөктөрҙөк —**
**Онотолмаҫ мәңгегә!**

Ленинградты һаҡлап ҡалыуҙа ҡатнашыусы Башҡортостан ирҙәренең береһе булған атайым 1973 йылдың 20 августында тыуған ауылы Үргә Ләмәҙҙә ерләнде.

Мин, 1943 йылдың апрелендә госпиталдән сыҡҡас, Стәрлетамаҡ ҡалаһында ойошторолоп ятҡан айырым сапер батальонына алындым.

Шул уҡ 43 йылдың майында фронтҡа оҙатылып, Брянск фронты сафында хәрәкәт иттек.

Орел, Карочев һәм Брянскиҙы азат итеүҙә ҡатнашып, ял иткәндән һуң беҙҙең часты II Балтик буйы фронтына күсерҙеләр.

1943 йылдың аҙағында 44-се йылдың беренсе яртыһында, Невель, Новосокольники, Новоржев ҡалаларын, Пушкинские горы, Чихачевоны азат итеүҙә ҡатнаштыҡ. 1944 йылдың йәйендә беҙҙе 3-сө Белоруссия фронтының 5-се армияһына ҡуштылар.

Белоруссия, Литваны азат иткәнән һуң, Көнсығыш Пруссияла Шталлупен, Гумбинен, Инстербург, Кенигсберг ҡалаларын алыуҙа ҡатнашып, Еңеү көнөн Пруссияла ҡаршыланыҡ.

Бер часта хеҙмәт иткән Башҡортостан егеттәре, ағай-энеләр әле лә иҫтә һаҡлана.

Башҡортостандан беҙ байтаҡ ҡына инек: Үргә Ҡыйғынан Зариф ағай Ғәйфуллин, Туймазынан Ҡәнипов ағай, Бишбүләк районы Яңы Шах ауылынан сержант Һиҙиәт ағай Шәрәфетдинов, Архангель районы Сәгит ауылынан Сәлимйән ағай Сафин, Дүртөйләнән сержант Ахунов, Өфөнән Абдрахманов ағай (ул Кенигсбергты алғанда һәләк булды), Кушнаренконан Имаев; беҙҙең йәштәштәр: Илештән Мөбәрәк Латипов, Әбйәлилдән Ҡатыбалов, Маҡар районы Кинйәбулаттан Тимерҡаҙыҡ Сәғәҙиев һәм Сәйәхетдин Ғәләүетдинов (минең иң яҡын дуҫ) — һуғыштан һуң *Мәскәүҙә хеҙмәт иткәндә һәләк булған. Рус иптәштәр: Дойников, Яшинов, Палиберда*, Мосин, Инякин, сержант Костин һәм башҡа күптәр. Ҡайһы берәүҙәребеҙ иҫән булһа, яуап яҙырҙар тип өмөт итәм.

**Ш. ЗАРИПОВ,**
**һуғыш һәм хеҙмәт ветераны.**
Силәбе өлкәһе,
Ҡатау районы,
Ләмәҙе ауылы.



СӘЙӘХӘТ АЛДЫНАН.

Р. ГӘРӘЕВ фотоэтюды.




«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13. 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П03397.

Заказ № 573.